Бөтә илдәрҙең пролетарийҙары, берләшегеҙ!

# ЙӘШЛЕК

1923 йылдан башлап сыға

Шәмбе 31 март 1990 йыл. № 39 (7545). Хаҡы 3 тин.

ВЛКСМ-дың Башҡортостан Өлкә Комитеты органы



# АЛДА—ТОРМОШ ҺЫНАУҘАРЫ





...Өфө. Башҡорт дәүләт университетының ҙур залы. Президиум алдына сағыу хәрефтәр менән «Башҡорт теле һәм әҙәбиәте буйынса III республика олимпиадаһында ҡатнашыусыларға ҡайнар сәләм!» тип яҙылған. Бөгөн бәйгенең һуңғы көнө, бөтә һынауҙар ҙа артта ҡалды. Жюриҙың ҡарарын көтөп, зал еңелсә генә шаулай... Уҡыусыларҙың, уҡытыусыларҙың эске тулҡынланыуы ирекһеҙҙән миңә лә күсә. Кем белә, бәлки, ошо минуттар уҡтәренең яҙмышында оло тормош юлының башланғысына бер этәргес булып, һәр кеше нисек йәшәргә тигән һорауға яуап эҙләгәндә, улар ҙа үҙ ғүмерҙәрен әсә теленә, башҡорт халҡына хеҙмәт итеүгә бағышлар...

Һәм бына ул көткән минуттар! Комиссия ағзалары Почет грамоталары, махсус призлар, китаптар күтәреп президиумға йүнәлә. Тарихи мәлде сағылдырырға тырышып, кинокамералар геүләй, фотоаппараттарҙың уттары ялтлай. Еңеүселәргә бүләкләү башлана. Улар күптәр, бик күптәр... Ярыштарҙың һәр төрө буйынса урындар билдәләнгән. Беҙ иһә бөтәһен дә һанап тормайынса, сығарылыш кластарында һәм педагогия училищелары араһында еңеүселәрҙе генә атап үтәйек. Дөйөм 1-се урын Туймазы районы Илсембәт урта мәктәбе уҡыусыһы Юлиә Миңлейәроваға бирелә, 2-се урында—1-се республика интернат-мәктәбенән Альбина Дәүләтбәкова, 3-сө урында —Ишембай ҡалаһының 2-се интернат-мәктәбе уҡыусыһы Гөлнара Иәмилева. Педучилищелар араһында 1-се урынды Салауат ҡалаһынан Гөлназ Ҡолһарина яулаһы. Әйтергә кәрәк, ошо атап үтелгән еңеүселәр БДУ-ның филология факультетына уҡырға инергә теләһәләр, улар башҡорт теле һәм әҙәбиәтенән ике имтихандан автоматик рәүештә азат ителәсәк, йәғни «бишле» ҡуйыласаҡ. 2-се урында Салауат педучилищеһынан Эльмира Шәфиҡова һәм 3-сө урын—Белореттан Рушан Хәйбуллинаға бирелә.

...Олимпиада тамамланды. Олимпиецтар йылы тәьҫораттар менән тыуған яҡтарына таралды. Уларҙы алда тормош һынауҙары көтә.

Ю. МӘҠСУТОВ.

ҺҮРӘТТӘРҘӘ: Юлиә Миңлейәрова, Гөлнара Иәмилева, Альбина Дәүләтбәкова; уйҙар, уйҙар...

Ю. КӘРИМОВ фотолары.

(Олимпиадала ҡатнашыусыларҙың ижади эштәре менән 3-сө биттә танышa алаһығыҙ).

## Өфөләр иғтибарына!

29 мартта БАССР-ҙың Санитар надзор, Тәбиғәтте һаҡлау буйынса дәүләт комитеты, Гидрометүҙәге органдары Өфө ҡалаһының Кәшьяҡ водозаборында фенолдың тейешле норманан артыҡ булыуын асыҡлай. Тикшереү күрһәтеүенсә, һыу Өфө «Химпром» производство берекмәһе тарафынан бысратылған — фильтрланмаған ағым Шугуровка йылғаһына эләккән. Шул сәбәпле Киров, Ленин (шул иҫәптән Затон), Совет райондарында, Октябрь һәм Орджоникидзе райондарының ҡайһы бер өлөшөндә (Сипайловоны индермәйенсә, Дан бульварына тиклем) крандарҙан һыу алып аш әҙерләмәҫкә, ә хужалыҡ һәм техник кәрәк-яраҡтарына ғына ҡулланырға тәҡдим ителә.

Ҡойоҡ һыуын эсергә мөмкин. Шулай уҡ емеш һуттары, компот, минераль һыуҙар ҡулланырға була.

Һыу бысраныу эҙемтәләрен бөтөрөү эше алып барыла.

Өфө ҡала Советы башҡарма комитетының ғәҙәттән тыш хәлдәр буйынса комиссияһы.

# Үҙе сифатһыҙ, үҙе ҡиммәт

Бар ике арба тәгәрмәсен тиҫтәләгән йылдар файҙаланған саҡтар. Хәҙерге тәгәрмәстәр бер-ике йылға ла түҙмәй. Әүәл тәгәрмәсте туғын бөгөп, уны киптереп эшләй торғайнылар. Бер йыл йөккә еккәс, 2-3 сантиметр, икенсе йыл йөрөткәс, уны тағы ла 1-2 сантиметр ҡырҡып, тарттырып алаһың.

Хәҙерге леспромхоздарҙың тәгәрмәсе үҙе ауыр, үҙе ҡиммәт, тырнаҡ һайын бер быуын. Күп быуынлы булғас, уны тарттырыуы ҡыйын. Һәр тырнаҡ төбө һайын 2—3 миллиметр ҡалынлыҡта шына ҡағып сығам, ләкин барыбер нығынмай. Әүәлгесә ныҡ итеп эшләһәләр, тәгәрмәс тиҙ ҡыйралмаҫ ине. Һатып алыусы булмаҫ тип ҡурҡалармы икән әллә? Шулайтып колхоз-совхоздарҙың аҡсаһын бүҫереп алалар. Тимерҙәре әрәм була. Тотоп торған болтты гранһыҙ ҡуялар, уның тимерен һурып алып булмай. Хәҙер тәгәрмәс ta,,ға торған станды ла алып ырғытҡандар.

Бөгөнгө ауыл хужалығы етәкселәре — күбеһенсә йәштәр. Улар яҡшы тәгәрмәсте күрмәгән, нисек була икәнен белмәй. Күрһәләр, туғынлы тәгәрмәс талап итерҙәр ине. Хәҙерге техника менән туғын бөгөүе бик еңел бит. Әүәл ҡул көсө менән бөгөлгән әле. Ферма мөдире лә, бригадир ҙа булып эшләгәс, йәнем үртәлә, сөнки беҙ илде ат-үгеҙ менән күтәрҙек, әле лә ат-арбаға урын күп, тик улар аҡыл менән ҡулланылмай.

Колхоз-совхоздарҙы алдаусы леспромхоздарҙы, бәлки, яңы һайланасаҡ депутаттар туғынлы тәгәрмәс эшләргә мәжбүр итер?

Ә. БАРЛЫБАЕВ,
хеҙмәт ветераны, 77 йәш.
Баймаҡ районы,
Йомаш ауылы.

Төрғонлоҡ йылдарында хужалыҡтарҙың үҙәк усадьбаһын ғына үҫтерергә ынтылыш колхоз-совхоздарҙың башҡа ауылдарына бик ҙур зыян килтерҙе. Оло ғына булһа ла, үҙәк усадьбала урынлашмағас, тормош өсөн үтә хәжәт нәмәләр: юл, һыу, балалар баҡсаһы, мәктәп, клуб кеүек нәмәләр күп ерҙәрҙә төҙөлмәне лә, ҡарап та тотолманы. Хужалыҡ үҙәгенә яҡын булһа, мәктәптең кәрәге юҡ һаналды, имеш, балалар күрше ауылға барып та уҡый ала. Һәм күпме ауылдарҙа уҡыусылар яҙлы-көҙлө бысраҡ кисеп, ҡыш бураҙналар һалған көрттә юл ярып, белем донъяһына юл тота. Бәләкәсерәктәре яңғыҙы өйҙә ҡала. Ә бит бөтәһенең дә олатайөләсәйҙәре юҡ. Ҡайһы бер ауылдарҙа йәйге осорҙа ниндәйҙер бинаны файҙаланып, балалар баҡсаһы асҡан булалар, әлбиттә. Тик йәй үтә лә китә, ә ай күпме ни? Балалары уҡыу йәшенә еткәс, ата-әсә, икенсе ауылға йөрөп ыҙаланмаһын өсөн, уларҙы интернатҡа ебәрергә тырыша. Бала өйҙән, тыуған тамырҙан ифрат иртә айырыла. Үҙ ауылында үҫеп, халыҡтың тормошон, эш шарттарын яҡшы белгәнгә, ситтә бәхет эҙләү ярын ҡа-йыра. Ниндәй генә районды алма, ҡыҙҙар ҡалаға таралып бөткәнгә күрә донъя ҡора алмайынса 30—40 йәшкә тиклем буйҙаҡ йөрөгән егеттәр күп булған ауылдар бар.

# Киләсәк өмөтһөҙ түгел

Ҡыҙҙар ҡалмай ауылда. Тик уларҙы ҡасаһығыҙ тип ғәйепләргә тел әйләнмәй, сөнки эш юҡ, үҙең теләгәнен һайлап алыу тураһында һүҙ ҡуҙғатып та булмай. Бөтә ауылдарҙа бер эш — һыйыр, сусҡа йәки һарыҡ фермаһы һәм сөгөлдөр плантацияһы. Сөгөлдөрөнән йәй-көҙөн баш күтәреп булмай, ә ҡыш өйөңдә генә бикләнеп дә ни ит. Үҙәк усадьбала культура усағы гөрләп торһон өсөн хужалыҡ етәкселәре аҡса йәлләмәй, ауыл Советы һәләтле мөдир, художество етәксеһе ҡуйырға ынтыла. Ә колхоз-совхоздарҙың башҡа ауылдары бына ошо хәстәрлектән дә ситтә ҡала килде. Үҙәк усадьбаға терәлеп торһа ла, ундағы культура усағын клуб тиһәң, хәтере ҡалыр. Йәштәр йыйылып домино, карт һуға торған бер урын инде. Халыҡ һуңғы тапҡыр йыйылып ҡасан фильм ҡарағанын, моғайын, иҫенә лә төшөрә алмаҫ.

Кушнаренко районының Ишмырҙа ауылы нәҡ шундай тормошта йәшәй. Башланғыс мәктәп, 140 хужалыҡ торған ауылда 17 генә бала икән. Балалар баҡсаһы юҡ, әлбиттә. «Йәй кенә асабыҙ», — ти Иҫке Ҡамышлы ауыл Советы председателе.

Шундай уҡ хартая барған ауыл. Һөтселек фермаһында, ғөмүмән, ауылда бөтөнләй йәш ҡыҙҙар юҡ. Йәштәрҙән Илдар Ғабдуллин да, яңыраҡ ауылына йәшәргә ҡайтҡан Фәниҙә Яҡупова ла минең һорауға бер төрлө яуап бирҙе: эш юҡ, тормош күңелһеҙ, клубта, исмаһам, кино ла күрһәтмәйҙәр бит.

Ысынлап та, клубта һирәк-һаяҡ байрам көндәрендә ҡарата Иҫке Ҡамышлы үҙешмәкәрҙәре килеп концерт ҡуйып китә лә ауыл тағы ла тынып ҡала икән. Дөрөҫ, йәш егеттәр юғалып ҡалмай, үҙәк усадьбаға культура усағына йөрөп кино, концерт ҡарай. Бер ҙә булмаһа, үҙҙәренең иҫке клубына йыйылып, домино, карт һуғалар. Иҫке Ҡамышлы ауыл Советы ла, «Коммунальник» совхозы ла Ишмырҙаға клуб мөдире итеп ул баш тартҡан, сөнки ҙур эш башларға ҡыйыулығы етмәгән. Ә, бәлки, ярҙам итһәләр, кәңәш менән көйәтләп торһалар, эшләп тә киткән булыр ине. Таянырлыҡ актив кешеләр ҙә табылыр ине, моғайын. Яңы йыл байрамын үткәргәндә, егеттәр ҡатнашҡан бит. Ҡыҙҙар юҡ, әлбиттә. Тик ундай ауылдар бик һирәк бит, ә культура усағында концерт кисәләре үткәрелеп тора. Сөнки ҡыҙҙар күңеле менән ауылға тартыла. Улар ял һайын ҡайтып тора, аҡрынлап ҡыҙығып китерҙәр, саралар үткәреүҙә ҡатнаша башларҙар, моғайын. Хәҙерге ваҡытта клуб мөдире вазифаһын башҡарған Лиһат Муски ағай ҙа ситтә ҡалыр, тип уйламайым. Өлкән булһа ла, дәрте юғалмаған әле, ә гармунға оҫталығы йәштәргә ҙур таяныс булып, активлыҡҡа әйҙәп ебәрер.

Совхоз директоры менән әңгәмәләшкәндән һуң Ишмырҙаның киләсәге өмөтлө булыуы аңлашыла. Хәҙер инде ул БАССР Коммуналь хужалыҡ министерствоһының ярҙамсы хужалығына әүерелгән. Хәҙер совхозға ингән ауылдарҙа культура-көнкүреш мәсьәләләрен министерство хәл итә, эш урындары булдырыу проблемаһы урынынан ҡуҙғалған да инде. Украинанан бәләкәй асфальт заводы һатып алынған. Уның ҡорамалдарын алып ҡайтып, монтажлап ҡуйырға ғына ҡалған — «һаҡлаусылы» төҙөлөшкә әйләнеү ҡурҡыныс юҡ. Колбаса цехын үҙ эсенә алған ит комбинаты, кирпес заводы төҙөләсәк. Өфөнән электр линияһы һуҙа башлағандар. Балалар баҡсаһы йыл әйләнәһенә эшләйәсәк, уға йыйылы төкәткә төҙөлә. Һөтсөлөк фермаһында һөт үткәргес ҡуйылған — ауыр бидрәләр тағышырға түгел. Торлаҡ проблемаһы юҡ — әле ни совхоздың ике фатирлы йорто буш тора. Ғаиләләмәгән йәштәр генә.

— Клубты йәнләндерергә тырышасаҡбыҙ, — тип бер телдән көрәҙә бирҙе совхоз директоры ла, ауыл Советы председателе лә. Ишмырҙаның культура йорто ишелеп төшкәс, түшәме ремонтланған, ләкин иҙәне бейерлек түгел, ҙур-ҙур ярыҡтар күп. Уның таҡталарын алмаштырып, ҡә иҙә йышайтып ҡуйырға кәрәк. Ултырырға ултырғыстар юҡ — ул бишләп кенә. Улары ла иҫке, шығырҙап торған урындыҡтар ғына.

— Эҙләмәгән ер ҡалманы. Бер ҡайҙан да таба алмайбыҙ, — тип көрһенә Х. Шәйхетдинов.

Шулай ҙа мин эштәр төҙәлер тигән ышаныс менән ҡайттым. Сөнки Ишмырҙа клубы өсөн киноаппарат алғандар, алып ҡайтып ҡуйырға ғына ҡалған. Магнитофон алынған. Шулай итеп, торғонлоҡ йылдарында Ишмырҙа халҡына ҡарата күрһәтелгән ғәйбымһыҙлыҡтан хужалыҡ етәкселәре баш тартҡан. Хәҙер эш йәштәрҙең үҙендә.

Ә, былар белгес булмаһа, исмаһам, ойоштороу һәләте булған йәш кешене лә тәғәйенләп ҡуймағап. Бер кем дә теләмәй, тип аңлата ауыл Советы председателе Хәлит Бәҙретдинович Шәйхетдинов. Ышанам мин уның һүҙҙәренә. Йылдың-йылы тормошто йәнләндереү өсөн бер ни ҙә эшләнмәгәс, йәштәрҙә дәрт һүнә баралыр, уларҙы ҡуҙғатыуы еңел түгелдер. Айыуҙы ла өйрәтәләр бит. Беҙ барған көндә ул клубта эшләргә Фәниҙә Яҡупованы «ҡоҙалап» та ҡуйҙы. Яңы йыл алдынан тәғәйенләгән булғандар икән. Тик

Г. РИЗУАНОВА.
Кушнаренко районы

• Реплика

# Шарттар булырмы икән?

Мораҡ ауылының кондитер цехында комсомол-йәштәр бригадаһы эшләй. Коллективтың тотошлай ҡыҙҙарҙан ғына торғанын аңлайһығыҙҙыр. Бригада ағзаларының уртаса йәше —25 йәш. Ләкин улар оҫталыҡта һынатмай.

Цехта татлы булкалар, бер нисә төр шәрбәт печенье, помадкалар, кекстар, пирогтар етештерелә. Эш еңел түгел, бер сменала бик күп продукция сешерелергә тейеш. Ҡыҙҙар планды һәр саҡ арттырып үтәй. Ә бит план етештергән күләмдән сығып билдәләнә. Шуға ла йылдан-йыл уны үтәүе ҡыйынлаша.

Кондитер изделиелары кешеләрҙең күңелен күтәрә, уны күбеһенсә байрам көнөнә ҡарата алаһың. Бындай аҙыҡ-түлекте етештергән кешеләрҙең эш урыны күңелде тартып торорға, кәйефте күтәрергә тейеш һымаҡ. Ләкин һеҙ, газета уҡыусылар, цехтың тышҡы күренешен һүрәтләнгән фотоға ҡарап, был складмы, әллә мунса-фәләнме тип аңламай торһағыҙ, бер ҙә ғәжәп түгел. Бына ошондай ҡотһоҙ бинала эшләй был уңған ҡыҙҙар.

Икенсе һүрәткә ҡарағыҙ: әҙер продукция складтары булыр ул. Үтеп йөрөрлөк тә урын юҡ икәнен күрәһегеҙҙер. Ҡайҙа инде ул аҙыҡ-түлекте хәҙерләп тәреп ҡуйыу! Еткәһә, магазиндарға оҙатыу өсөн транспорт булмаған осраҡтар ҙа бар.

Цех эсендә лә тығын. Кисәгә кеше бер бүлмәлә. плиталар, ҡыҙҙырыу шкафтары һәм башҡа ҡорамалдар иҫке. Сырье етешмәгән саҡтар ҙа була. Ул ваҡытта план үтәлмәү ҡурҡынысы тыуа.

Ә типовой проект буйынса яңы цех төҙөүҙе саҡ планлаштыралар. Ҡасан сафҡа индереләсәк икән?

Бына шундай ҡатмарлы шарттарҙа тешенкелекка бирелмәйенсә, тырышып эшләй комсомол-йәштәр бригадаһы.

Һүрәттәрҙә: цех тыш яҡтан; әҙер продукция складын бөтәһе бер бүлмәлә ҡайнаша.

Ю. КӘРИМОВ фотолары.
Күгәрсен районы.

# Атайҙарҙан ҡалған аманат

«Мин башҡортмон. Башҡортостан — тыуған ерем».

Р. НИҒМӘТИ.

...Пәшел бәрхәт бәпкә үләне өҫтөндә бер сабый күгәрсендәр ашата. Кескәй генә усҭарына бөйҙәй бөртөктәрен һала ла ҡулдарын ҡошсоҡтарға һуҙа, күгәрсен томшоҡтары усын ҡытыҡлауҙан ләззәт табып, әрғы гөрләүектәй сылтыратып көлә. Үҙе бер туҡтауһыҙ ниҙер тәтелдәй. Күгәрсендәр, уны аңлағандай, гөрөлдәшеп яуап ҡайтара. Сабыйҙың һөйөү тулы күҙҙәре шатлыҡ менән тулған, ҡурай еләгендәй иреңдәре сихри һүҙҙәр шыбырҙай: «Күгәрсенкәйҙәр, матурҡайҙар...» Саф башҡортса ошо сихри ауаздарҙы иҫем китеп тыңлап торам. Уларҙы мин донъяла бер кәмәгә лә алмаштырмаҫ инем...

Сабый башҡортса тәтелдәй!.. Күҙҙәремдә шатлыҡ йәштәре томалай, тамағыма төйөр ултыра, мейемдә иҫ киткес уй телеп үтә: «Тимәк, минең халҡым йәшәй әле, йәшәй...» Ә уйҙарымда бөтмәҫ-төкәнмәҫ хазина донъяһына — башҡорт халҡының ижадына сәфәргә сығам.

— ...Борон-борондан йыйындарҙа әйтешкән саҡтарҙа сәсәндәрҙең булат ҡылыстай үткер, мәргән егет сойорғотҡан уҡтай тура һүҙҙәре тыңлаусыларҙа иҙеүселәргә ҡарата нәфрәт тыуҙырған. Һабрау сәсән йөрәктең иң нескә ҡылдарын тибрәтерлек думбыра сыңы менән башҡорттарҙы баш эймәҫкә, теҙ сүкмәҫкә саҡырған. Тиҫбе тартҡан сабыр аҡһаҡалдар йәш быуынға тыуған ерҙе ҡәҙерләргә васыят иткән: сит илдә солтан булғансы, үҙ илеңдә олтан бул; алтын-көмөш яуған ерҙән тыуып-үҫкән ер артыҡ... Тыуған еремдең гүзәллеген, байлығын, моңға тулған күңелдәрен ҡурайсылар йыр аша еткергән:

«Кейегең күп, Урал,
ҡоштарың күп,
Буйың аҡҡый һинең
моң менән;
Ҡурайҡай ҙа яһап
көй уйнайым,
Үҙем генә түгел,
ил менән».

Ошо гүзәллекте һаҡлар өсөн аҫыл азаматтар йән аямай көрәшкән. Халҡымдың аң-белемгә ынтылған Кинйә, ҡарашы менән йыланды еңгән Ҡараһаҡал һымаҡ тоғро улдары башҡорттарҙы ғазапҡа, әһ-зарға тулы тормоштан ҡотҡарырға теләгән. Ләкин улар дөрөҫ юлды таба алмаған. Салауат батыр яҡтылыҡҡа, иреклеккә ынтылышы менән башҡорттарҙы һөҡландырған һәм үҙ артынан әйҙәгән. Салауаттың да ҡанаттары ҡайырыла. Әммә уның көслө рухын, йәшәү дәртен бер кәмә лә һүндерә алмай. Аяҡ-ҡулы бығауланған хәлдә лә батыр күңеле моңға тулышҡан.

Ниһайәт, башҡорттарҙың быуаттар буйына өҙөлөп көткән азатлыҡ ҡояшы ҡалҡа. Октябрь революцияһы, граждандар һуғышы йылдарында халҡымдың Шәһит Хоҙайбирҙин, Баһау Нуриманов, Муса Мортазин кеүек ҡаһарман улдары һәр саҡ алда була.

Тыуған еремә ирек килде. Халҡым иркен тын алды. Ләкин был бәхетле йылдар ҙа оҙаҡҡа һуҙылманы. Еремде емтек эҙләгән ҡоҙғондоң — шәхес культының ҡара ҡанаттары ҡапланы.

«Башҡортостан тәнә
ҡара яңған
Меңәрләгән ҡамсы эҙенән.
Беҙҙең ҡанды әгәр
бергә йыйһаң,
Ҡыҙылайыр ине
диңгеҙҙәр».

Баязит Бикбайҙың йөрәк әрнеткес иңрәү менән тулы ошо шиғри юлдары, минеңсә, утыҙ етенсе йылдарҙы Башҡортостандың ысынбарлығын да сағылдыра. Дауыт Юлтый, Булат Ишемғол, Төхфәт Йәнәби, Ғабдулла Амантай, Һәҙиә Дәүләтшина кеүек бөтә ғүмерҙәрен ижадҡа, тыуған еребеҙҙең киләсәгенә бағышлаған яҙыусы һәм шағирҙарға «халыҡ дошманы» тигән тамға йәбештерелә. Етәкселәребеҙ түштәренә миҙал артынан миҙал таға, ә халыҡтың аяҡ-ҡулына бығау һалына. Бөтә илде баҫып алған ҡара эсле шымсылар үҙ бурыстарын «намыҫ менән» үтәй: сабыйҙар әсәһеҙ ҡалдырыла, тоғро партия эшмәкәрҙәре ҡулға алына...

Башҡортостаныбыҙҙың урмандары кейеккә бай, терегөмөштәй саф һыулы күлдәребеҙ иҫәпһеҙ-һанһыҙ, нефть ятҡылыҡтарының бөтмәҫ запасы бар, тип тәкәрәк сәсеп, күкрәк ҡаҡтылар. Ә асылда — тыуған еребеҙҙе аяуһыҙ ҡороттолар. Күкрәк тултырып тын алырлыҡ саф һауа ла ҡалмаған.

Ер иланы, йылғалар кипте, тауҙар ыңғырашты, ҡоштар һыҡтаны... Был ваҡиғаларҙың ахыры ҡот-сосҡос фажиғә менән яңай ине.

**Бәхеткә ҡаршы, үҙгәртеп [illegible] талапсан [illegible] беҙҙе аңыбыҙға килтерҙе. Ата-бабаларыбыҙҙың ҡәберҙәрен туҙҙырып, ә рухтарын рәнйетеп, [illegible] башлаған Иштуған һыу һаҡлағысының бер кемгә лә кәрәк түгеллеген аңланыҡ. Стәрлетамаҡ сабыйҙарының һулыған йөҙөн, хәсрәткә батҡан уйсан күҙҙәрен күргәндә, уларҙың алдарына йығылып ғәфү үтенге килә. Чернобылдәгекән бер нисә тапҡыр әүәйраҡ Башҡортостан АЭС-ын төҙөүгә ҡаршы сыҡтыҡ. Йылғаларыбыҙҙың сафлығын ҡайтарырға тейешлегебеҙҙе аңланыҡ.**

Әйе, бер ҡайғыһыҙ күгәрсенкәйҙәрен һыйлап йөрөгән сабыйҙың күҙҙәрен һағыш пәрҙәһе ҡапламаһын, үпкәһенә терегөмөш ултырмаһын өсөн көрәшергә тейешбеҙ! Пәшел япраҡ саҡлы ғына Башҡортостаныбыҙҙы һарғайтырға беҙҙең хаҡыбыҙ юҡ! Сөнки:

«Был гүзәл ер —
Атайҙарҙан ҡалған аманат!
Аманаттың ҡәҙерен
белмәгәндә
Ҡартлығыңда ҡотә
аманат»», —

тигәндәр.

Тыуған еребеҙҙең киләсәге өсөн көрәшкән Миңлеғәли Ғөбәйҙуллин, Муса Гәрәев, Шәһит Хоҙайбирҙин, Салауат Юлаевтар алдында беҙ мәңге бурыслы!

Мин — Юрматы ырыуы ҡыҙы. Мин — башҡортмон! Әммә милли сығышым менән түгел, халҡым тарихы менән ғорурланам! Үҙ ырыуыма тап төшөрмәйәсәкмен, халҡымдың аманатына һәр саҡ тоғро ҡаласаҡмын! Үҙем тәү башлап хәреф танырға өйрәтәсәк сабыйҙарымда ла тыуған еребеҙгә һөйөү, телебеҙгә һәм халыҡ ижадына мөхәббәт тәрбиәләйәсәкмен!

Сал Урал бөркөтө саңҡылдауын, думбыра сыңын, ҡурай моңон, ғашиҡтар йөрәгенән сыҡҡан моңло йырҙарҙы, нәфис, үткер, тапҡыр тыуған телде киләһе быуындарға беҙ аманат итеп ҡалдырырға тейешбеҙ!

Г. ҠОЛЬАРИНА,
Салауат педагогия училищеһының III курс студенты.



## «ШАШМАҒЫҘСЫ, УНДАЙ МИЛЛӘТ ЮҠ, ТИП...»

Шашмағыҙсы, ундай милләт юҡ, тип,
Башҡорт булған, бар һәм буласаҡ!
Башҡорт булған Байыҡ, Аҡмуллалар,
Башҡорт булған батыр Салауат!
Ер шарында бик күп милләт йәшәй:
Немец, башҡорт, коряк, урыҫ һәм ҡалмыҡ...
Тик һәр бер милләт үҙе булып,
Башҡорт — башҡорт булып ҡалайыҡ!
Туғандарса йәшәр өсөн мотлаҡ
Милләт кәрәк түгел кешегә,
Милләтселәр кеүек, йән боҙмайыҡ,
Кеше булып ҡалһын кешеләр!...
...Шашмағыҙсы, ундай милләт юҡ, тип,
Башҡорт булған, бар һәм буласаҡ!
Башҡорт булған беҙҙең Ғөбәйҙуллин,
Башҡорт булған батыр Салауат!

Эльвира АҠБУТИНА,
Кесе Һүрәм урта мәктәбенең IX класс уҡыусыһы.
Зианчура районы.

## ҠЫШ МЕНӘН ХУШЛАШЫУ

Тамсы тама — «туп»...
«туп»...
Илаумы был? Юҡ, юҡ...
Ҡыш, еңелгән көрәшселәй,
Сыҙай алмай, әй илай!

Мин йыуатам,
килерһең бит,
Тағы шатлыҡ бирерһең,
тип,
Һинһеҙ яҙҙар,
наҙҙар килмәй,
Күңел шатлыҡ,
йырҙар күрмәй...

Тамсы тама — «Суп!
Суп!»
Иламайым, юҡ! Юҡ!
Һиңә тағы килермен, ти,
Ҡосаҡ илһам бирермен, ти.

Гөлназ ҠОТОЕВА,
Ишкол урта мәктәбенең
X класс уҡыусыһы.
Әбйәлил районы.



ҺҮРӘТТӘРҘӘ: олимпиаданан күренештәр.
Ю. КӘРИМОВ фотолары.




# ЙӨРӘКТӘРҘӘ — САТҠЫ

Күмертау районының «Ильич юлы» газетаһы редакцияһы эргәһендә ойошторолған «Көйөргәҙе моңдары» әҙәби берекмәһе 1985 йылдан алып йәшәп килә. Берекмә ағзалары — шиғриәт һөйөүсе, ижад утында янып йәшәүсе төрлө һөнәр кешеләре, ә шулай ҙа улар араһында уҡытыусылар күберәк. Газетаның айына бер тапҡыр сығарылған «Әҙәби бит»ендә үҙҙәренең шиғырҙары менән йыш ҡына сығыш яһаусылар: Шәүлиә Зөлҡәрнәева, Һәҙиә Фәтхуллина, Рәмилә Иҫәнғолова, Сулпан Миңлебаева, Фәрзәнә Ғөбәйҙуллина, Минзилә Ибраһимова, Әхиәр Шәйәхмәтов, Дамир Бәхтегәрәевтар — барыһы ла уҡытыусылар, Әҡсән Хәлилов — ауыл хужалығы белгесе, Тимер Ниәтшин — инженер, Зиннәт Бикбов — эшсе, Зилә Симакатова — пионервожатый һәм башҡалар. Был авторҙарҙан тыш шиғриәттә үҙҙәренең көстәрен тәүгә һынап ҡараусыларҙан да редакция исеменә бик күп хаттар килә. Беҙ, «Көйөргәҙе моңдары» ағзалары, йыш ҡына мәктәптәрҙә уҡыусылар менән осрашыуҙар ойошторабыҙ, был йәш быуында ижад эшенә ҡарата һөйөү тойғолары уятыуҙа булышлыҡ итә. Күмертау ҡалаһында «Тере шишмәләр» исемле башҡорт мәҙәниәте клубы барлыҡҡа килгәс, «Көйөргәҙе моңдары» берекмәһе эшен уның менән берлектә ойоштора башланыҡ. Ауылдарға концерттар менән йөрөйбөҙ, ҡала культура йортонда районыбыҙҙың күренекле кешеләре менән осрашыуҙар ойошторабыҙ. Берекмә ағзалары Сулпан Миңлебаева менән Тимер Ниәтшиндарҙың тәүге китаптары донъя күрҙе — был беҙҙең барыбыҙ өсөн дә ҙур ҡыуаныс, әлбиттә. Әле Һәҙиә Фәтхуллина балалар өсөн йыйынтыҡ әҙерләй.

Үҙаллы редакция булып «Йәшлек» газетаһы сыға башлауы беҙҙе ныҡ шатландырҙы. Беҙҙең йәш ижадсыларыбыҙ был газетаға ҙур өмөт бағлай. Ул беҙҙең яратҡан газетабыҙға әүерелде, бигерәк тә «Замандаш» битен көтөп алабыҙ. «Йәшлек» газетаһы күңелдәргә дәрт өҫтәне, йөрәктәрҙә ижадҡа ҡарата өмөт сатҡылары ялтлап киткәндәй булды.

Бына ошо күңел күтәренкелеге менән беҙ, «Көйөргәҙе моңдары» ағзалары, бер шәлкем шиғырҙарыбыҙҙы «Замандаш» битенә тәҡдим итәбеҙ.

**Ғ. АБДУЛЛИН,**
**берекмә етәксеһе.**

Тимер НИӘТШИН

## *Ниңә шулай?*

Танылмаған осоу есемдәре
Ишәйҙеләр ошо арала.
Ер кешеһе менән
ҡыҙыҡһыныу
Бар йыһанға тиклем
тарала.

Утлы шарҙар төшә күк
йөҙөнән,
Шар эсендә кемдер
күренә.
Ғилем эйәләре һәр
осраҡты
Енкә теҙә бара, өйрәнә...

Нисә тапҡыр ғәзиз
кешем, тиеп
Утлы шарҙай осто йөрәгем.
Минең менән бер кем
ҡыҙыҡһынмай,
Ҡыҙыҡ түгелмендер
күрәһең.

## *Наган*

Быяла аҫтында
Ятаһың ялтырап.
Һүҙһеҙһең, эшһеҙһең
Ятаһың аптырап.

Йәшенле заманда
Йәшәнең ут сәсеп.
Тик һиңә таянды
Инҡилап* иптәшем.

Телмәрҙәр тынмаһа
Тындыра торғайның,
Күнмәгән кешене
Күндерә торғайның...

Бөгөн дә уйың бар
Музейҙан ҡасырға.
Үҙгәртеп ҡороуға
Атырға, атырға...

## *Ҡалҡыуыс*

Яр башынан ҡарап торам
Берәү балыҡ тотҡанын,
Ҡыҙыл күҙ һәм
сабаҡтарҙың
Ярға ялтлап осҡанын.

Мут ҡалҡыуыс йәһәт
кенә
Һыу аҫтына сума ла,
Тағы ҡалҡа. Ҡалҡыусты
Батмай тиҙәр шуға ла...

Бәғзе кеше ил байлығын
Төпһеҙ күлгә иш итә.
Көнөн сума, төнөн сума—
Ҡалҡыуыстай эш итә.

* Инҡилап — революция.

# Аҡыл һәм Күңел

*(Ҡәләмдәш ижадына бер*

Тәүфиҡ һәм буйһондороусан аҡыл. Тимер Ниәтшиндың «Һүҙ һорайым» тип аталған йыйынтыҡта (1989) донъя күргән шул уҡ исемдәге шиғырҙар шәлкемендәиң тәүҙә нимә күрҙең, тип һораһалар, мин шулай тиер инем. Эйе, юғары әхләҡлелек һәм аҡыл. Бөтә шәреҡ поэзияһына хас булғанса, был шиғырҙарҙа кеше һәм уның башҡаларға мөнәсәбәте, ил заңы, намыҫ, тыуған ереңә тоғролоҡ хаҡында фәлсәфәүи фекер йөрөтөргә ынтылыш бар.

**Елдәй еңел йәшәүҙән,**
**Тик табында йәшнәүҙән,**
**Йөрәгеңде бикләп ҡуйып**
**Ғүмерлеккә бәҫләүҙән**
**Ҡурсып ҡалһа намыҫың—**
**Яҡты һинең яҙмышың, —**

тигән юлдарҙа беҙ инде быуынға ныҡлы ултырған, ергә ике аяғын терәп ышаныслы баҫҡан ир тауышын ишетәбеҙ. Лирик герой өсөн «бурыс» төшөнсәһе бөтә нәмәнән өҫтөн тора. Ил алдында, заман алдында, кешеләр ҡаршыһында үҙеңде мәңге бурыслы тойоу, кәрәк икән, теләктәреңдән, хыялдарыңдан ваз кисеү, юғары маҡсаттар өсөн үҙ-үҙеңде ҡорбан итеү — башҡорт поэзияһының ғына түгел, бөтә төрки халыҡтарының, тотош шәреҡ шиғриәтенең төп фәлсәфәүи темаларының береһе. Ниндәйҙер ҡиҫкен шарттарҙа, экстремаль хәлдәрҙә ошо бурыс тойғоһо халыҡты, кеше күңелен ҡотҡарып ҡала ла инде.

Ә тыныс тормошта, иркенлектә, байманлыҡта рәхәт көн күргәндә, әҙәм балаһы үҙенең Кеше икәнен, ә ҙур механизмдың бер шөрөбө түгеллеген иҫенә төшөрә. Тоталитар системала уй-хистәрҙе бығаулап, теләктәрҙе тышаулап торған ҡалыптарҙан баш тарта.

**Аҡ-ҡараны аңлап ҡына,**
**Һәр бөртөгөн һанап ҡына**
**Күңел һайланған малды**
**Аҡыл айырып алды, —**

ти ҙә йәш шағир, Күңел менән Аҡыл араһындағы мәңгелек көрәштең үҙенсәлекле сиселешен тәҡдим итеп ҡарай. Әммә Күңел һаман үҙенекен итә:

**Айлы төндә**
**Ҡайҙа өндәп**
**Талпынаһыңдыр, күңел.**
**Йыһан гиҙеп,**
**Сәскә өҙөп**
**Йөрөр ваҡытың түгел...**
**...Ярһый, талпына күңел.**
**Ерҙе айҡап,**
**Күкте байҡап**
**Мәңге тынасаҡ түгел!**

(«Мәңге тынасаҡ түгел»). «Ҡар, күбәләк, кеше» шиғырында иһә лирик герой бөтөнләй Аҡылға ҡаршы бара: ҡыш етеп килгәндә, тәҙрә төбөндә «шиңгән сәскә һымаҡ» «хәлһеҙ ҡанатлы» күбәләкте күреп, устарына алып йылыта...

Икенсе бер шиғырҙағы:

**Һин яшымда булһаң,**
**яңғыҙлыҡтың**
**Һалҡын тын алышын**
**мин тоймам, —**

тигән юлдар ҙа яҡшыраҡ аңлашылыр бынан һуң.

Эйе, аҡыл, тинек. Ә ул аҡыл һатыуға әйләнеп китмәйме икән?

**Бер ғүмереӊ бирһәң**
**эшеңә,**
**Ете быуын маҡтар**
**кешеләр.**

Фәлсәфәүи фекерләү, тинек. Ҡайһы саҡта ул фәлсәфә һатыуға хәтлем төшмәйме?

**Артыҡ хәбәр һөйләгәнсе,**
**Артыҡ эшләү мең артыҡ.**
**Артыҡ еңел күтәргәнсе,**
**Йәшә артыҡ йөк тартып...**

«Хәҡиҡәт», «Ҡылмаҡ булдым», «Тыуған ерем», «Улым уйсан ғына инша яҙа», «Артыҡ» тигән шиғырҙар тап ошо фәлсәфә һатыуға ҡоролған да инде. Бында аҡыл үҙе түгел, ә аҡыллы




Шәүлиә ЗӨЛҠӘРНӘЕВА

## Автопортрет

Донъяға ҡараған ҙур
күҙҙәр,
Бүлтәйгән үпкәсел
ирендәр;
Бик уйсан ҡарашы —
яҙғы төн.
Сәстәре тулҡыны иңендә.

Йөҙөндә—күңеле көҙгөһө;
Бер ҡатлы, бик ғәрсел,
тик түҙем.
Кем булыр, тиһегеҙ,
был әҙәм,
Буламын, иптәштәр,
мин үҙем.



## Биотоктар

«Ҡыҙыҡайым, был мин,
ишегең ас».
Таңғы йоҡом бүлде
тауышың.
Иләҫләнеп тороп ишек
асһам:
Килгән икән миңә
танышым.
Ғәжәпләнеүҙәрем сиктән
ашты:
— Өндәштеңме, әйтеп
исемем?
— Юҡсы, өндәшмәнем,
өлгөрмәнем,
Шаҡырға ла өйөң ишеген.
Уйға ҡалдым: ағас
тыуған яҡтан

Рухы килгәнме әллә
әсәмдең?
Тауышҡайың ер өҫтөндә
ҡалған,
Ер ҡуйынына үҙең
«йәшендең».
Бына нисәнсе ҡат инде,
әсәй,
Гүрҙәреңдән сығып,
борсолоп,
Төштәремә инеп, тауыш
биреп
Йәнең йөрөй мине
ҡурсалап.
Алаһыңмы әллә, әсәйем,
һин
Биотокты минең тарафтан?
Бер мөғжизә үҙе:
кешеләрҙе
Тәбиғәт бик серле яратҡан.

## *Беҙ — ете ҡыҙ*

Беҙ — ете ҡыҙ...
Юҡ, йырҙағы түгел,
Яр буйының ете ҡыҙыбыҙ.
Өйҙәребеҙ беҙҙең
йәнәш кенә,
Уртаҡ барлыҡ уй һәм
йырыбыҙ.
Хәтеремдә: йүгереп
һыу ташыйбыҙ,
Ҡыҙған таба кеүек
Ер өҫтө.
Туҡталмайбыҙ үрләгәндә
ярҙы,
Ҡайҙан алғанбыҙ ул сәм,
көстө.
Беҙгә бары ете-һигеҙ
йәштәр,
Үҙебеҙҙе тик беҙ ҙур
тойҙоҡ,
Ниңә ҙур булмаҫҡа?..
Апайбыҙ бит,
Ҡустыларҙың керен
беҙ йыуҙыҡ.
Өләсәйгә эйәреп ете ҡыҙ
Алыҫтарға барҙыҡ еләккә.
Юлдарыбыҙ уңып
биҙрә тулғас,
Йыя инек хатта итәккә.
Беҙ — ете ҡыҙ,
ете егет һөйҙөк,
Тик был гелән ҡалды
сер булып.
Ғорур ҡыҙҙар ҡайҙан
сер бирһендәр.
Һөйөү һаман йәшәй
нур булып.

Эх, ете ҡыҙ,
бейек яр ҡыҙҙары,
Беребеҙ юҡ тыуған,
үҙ яҡта.
Осрашаһы ине һеҙҙең
менән
Йәки юлда, йәки ҡунаҡта...
Эх, ете ҡыҙ, ете ҡыҙ...

## *Хәҡиҡәт*

Һөйгәнен көнләгән —
һөйөүен ерләгән,
Үҙ телен кәмһеткән —
үҙен дә
кәмләгән.

Хыянат иткәндәр —
Илен дә һатасаҡ.
Хәҡиҡәт бар ерҙә,
хәҡиҡәт үлмәгән.

Туғанын рәнйеткән —
үҙе лә ут йотор,
Әсәһен илатҡан —
үҙе лә бер илар.

«Саф хисле кешеләр юҡ»,
— тиһең һин ярһып.
Ант итәм, ҡулымда
икмәгем: бар улар.
Бер һыныҡ бирҙем,
тип асыҡҡан дуҫына,
Берәү ҙә аслыҡтан
бөтөнләй бөлмәгән.

Сулпан МИҢЛЕБАЕВА

Болһә лә сыҙаған,
ул һис сер бирмәгән.
Ант итәм:
Хәҡиҡәт бар Ерҙә,
хәҡиҡәт үлмәгән.

## *Балдағым табылманы*

(Бер еңгәнең ауыҙынан)

Аңғармаҫтан төштө балдаҡ
Эйелеп һыу алғанда.
Балдаҡ менән юҡҡа сыҡты
Һинең йөрәк тамғаң да.
Йөрәк тамғаң —
алтын балдаҡ...
Оҙаҡ уны эҙләнем,
Балыҡ булып һыуға
сумдым,
Йондоҙ булып күҙләнем.
Аҡҡан һыуҙай үтте
йылдар...
Балдағым табылманы.
Һөйөү — усаҡ
бер һүнде лә,
Ҡабаттан ҡабынманы.
Йөрәк тәүҙә һыҡранды ла,
Аҙаҡтан — һағынманы.
Һыу ҡыҙы
алғандыр уны—
Балдағым табылманы.

## *Яҙмыш*

Тәбиғәттән берҙәй
яратылған
Тәҙ ҡарағай,
кәкере усаҡ та.
Тик ҡарағай күркәм
йортто биҙәй,
Меҫкен усаҡ дөрләй
усаҡта,
Ҡарағайҙы маҡтап йылы
өйҙә
Йәшәү — ҙур ҡыуаныс
кемгә лә.
Ә усаҡты һис кем
иҫкә алмаҫ,
Янып, йылы биреп
үлһә лә.

* * *

Хорҙа ҡатнашамын,
тип гел маһайһың,
Кемде алҡышлағандарын
аңламайһың.
Үҙ-үҙеңә бирер инең
дөрөҫ баһа,
Ниңә яңғыҙ ғына
йырлап ҡарамайһың?

## *Юҡһыныу*

— Әйҙә, — тинең, мин:
— Китмәйем — тинем;
Мин: — Ҡал, — тинем,
ә һин ҡалманың.
Әллә, тиҙҙән осрашырбыҙ
тинең, —
Һуңғы һүҙеңде алманың,
Мин ышандым һаман
китмәҫеңә,

# ...л һәм Күңел бәхәсе

## (...әләмдәш ижадына бер ҡараш)

...кеше кү-
...ала ла ин-
...ита, иркен-
...кта рәхәт
...м балаһы
...ен, ә ҙур
...нөрөбө ту-
...шөрә. То-
...уй-хистәр-
...кәрҙе ты-
...лыптарҙан

...н ҡына,
...нап ҡына
...малды
...ды, —
...Күңел ме-
...ҙағы мәң-
...енсәлекле
...итеп ҡа-
...аман үҙе-

...күңел.

...түгел...
...а күңел.

...үгел!

...түгел»).
...еше» ши-

ғырында ифә әҙрик герой бөтөнләй ,Аҡылға ҡаршы бара: ҡыш етеп килгәндә, тәҙрә төбөндә «шиңгән сәскә һымаҡ» «хәлһеҙ ҡанатлы» күбәләкте күреп, устарына алып йылыта...

Икенсе бер шиғырҙағы:

**Һин яшыңда булһаң,**
**иңғыҙлыҡтың**
**Һалҡын тын алышын**
**мин тоймам, —**

тигән юлдар ҙа яҡшыраҡ аңлашылыр ыбнан һуң.

Эйе, аҡыл, тинек. Ә ул аҡыл һатыуға әйләнеп китмәйме икән?

**Бер ғүмерең бирһәң**
**эшеңдә,**
**Ете быуын маҡтар**
**кешеләр.**

Фәлсәфәүи фекерләү, тинек. Ҡайһы саҡта ул фәлсәфә һатыуға хәтлем төшмәйме?

**Артыҡ хәбәр һөйләгәнсе,**
**Артыҡ эшләү мең артыҡ.**
**Артыҡ еңел күтәргәнсе,**
**Йәшә артыҡ йөк тартып...**

«Хәҡиҡәт», «Ҡылмаҡ булдым», «Тыуған ерем», «Улым уйсан ғына инша яҙа», «Артыҡ» тигән шиғырҙар тап ошо фәлсәфә һатыуға ҡоролған да инде. Бында аҡыл үҙе түгел, ә аҡыллы булып күренергә тырышыу күҙгә бәрелә.

Николай Заболоцкий, поэзияның ике дошманы бар, тип әйтә торған булған. Бер яҡтан — абстрактлыҡ, икенсе яҡтан аҡыл һатыу, декларатив хәбәр шиғриәтте юҡҡа сығара.

Шуныһы ҡыҙыҡлы, Тимер Ниәтшиндың тап ана теге «бурыс тойғоһо» еңгән шиғырҙарында күҙәтелә лә инде аҡыл һатыу. Тимәк, ҡалыплашҡан фекер поэзияны һүрелтә, хатта үлтерә. Бындай шиғырҙарҙың формаһы ла бығау сылбыры һымаҡ ҡабул ителә, уны өҙөп ташлап, поэтик фекергә юл асҡы килә.

«Төнөм сатнағанда тертләп килеп торҙом» тигән шиғыр шуға ла тын етмәгәндәге саф һауа һымаҡ тәьҫир итә.

**Ят ҡаланың**
**Һалҡын,**
**Ҡышҡы төнө**
**Яҡты арбағанға**
**ҡыҙыҡһынып,**
**Тәҙрәгә һаҡһыҙ**
**ҡағылған да —**
**Сатнаған шул.**
**Был булмәлә**
**Мин икәнмен.**
**Бая ғына**
**Мин дә булмағанмын:**
**Төн-һағыштың төпһөҙ**
**күктәрендә**
**Яңғыҙ ҡыр ҡаҙындай,**
**Тауыш биреп**
**Үҙ өйөмдө эҙләп**
**оса инем...**
**Төнөм сатнағанда**
**Тертләп килеп торҙом.**

Йыһан, төндөң сатнауы, өн менән төштөң буталыуы уҡыусының күңелендә шомло ҡыҙыҡһыныу уята, эйе, ҡайһы саҡта шулай була шул, ҡап-ҡараңғы төндөң дә йөне, күҙе бар һымаҡ тойола. Ғалимдар раҫлауынса, ысынлап та бар ул, тик беҙ, кешеләр, быны белергә теләмәйбеҙ. Шағирҙар ғына, үҙҙәрен йыһан менән бер итеп тойғанда, ҡалыплашҡан аңдан арына ала. Ошондай саҡта тыуа ла инде иркле, аҡ шиғырҙар.

Әммә шағир — заман балаһы ла бит әле. Үҙ заманы тураһында быуаттарға ҡалырлыҡ һүҙ әйтер өсөн уға шиғыр ҡалыбынан да ҡулайыраҡ форма юҡ. Т. Ниәтшиндың Ғ. Хәйәмдән иркле тәржемәһе ошоно иҫбатлай ҙа инде. Робағи формаһы — ҡалыптарҙың да ҡалыбы! — ниндәй иркле, ҡанатлы, тәрән мәғәнәле фекерҙе үҙенә һыйҙырған. Бөйөк классиктарҙан өйрәнергә лә өйрәнергә, Аҡыл һәм Күңел, Бурыс һәм Теләк, Ҡалып һәм Ирек дилеммаларын сисергә лә сисергә әле беҙгә.

Тамара ИСКӘНДӘРОВА.

# ...мандаш

Һәҙиә ФӘТХУЛЛИНА

### Тыуған телем

Тыуған телем — моңло
көйөм,
Ҡолағымды иркәләй.
Яғымлы ла иңғырашы,
Йырлап аҡҡан
шишмәләй.

Тыуған телем — белем юлы,
Илтә тик яҡтылыҡҡа.
Тыуған телем — әсәм теле,
Өйрәтә яҡшылыҡҡа.

Тыуған телем — ҙур
хазина
Алтын, яҡут, ынйы ул.
Сит ерҙә уны ишетмәү
Үҙе тамуҡ, ҡыйын ул.

Халҡым тарихы — тыуған
тел,
Сәсәндәр ярышҡан тел.
Рухи хазинабыҙ булып
Быуаттарҙы ашҡан тел.

Шундай телде онотоуы
Хыянат икәнен бел.

### Әкиәт иле Уралым

Әкиәт иле Уралым:
Урман-тауҙар уралып,
Ҡоштар оса һауала,
Хәҙер һирәк осрар бөркөт
Йоҡомһорай ҡаяла.
Уйы менән моғайын да
Күкте гиҙә ауала.

Әкиәт иле Уралым:
Киң күкрәген киргәнсе,
Елдәй етеҙ елгәне,
Ерҙә тоңғы әҙҙәре
Осҡон сәсеп торғаны,
Аҡылы ла уңғаны —
Урман биҙәй болаңы.
Әкиәт иле Уралым:
Ҡайнар ҡояш ҡалҡыуын,
Һүрән ҡояш байыуын
Һоҡланып ҡарап айыуы
Тау-урмандар уратыр,
Ҡор-һуйырға һунарсылап,
Ут күҙҙәрен уйнатыр.
Әкиәт иле Уралым:
Тауҙар ята уралып,
Унда үҫә серле үлән—
Көй сығара ҡурайы.
Уны шундуҡ өҙөп алып
Ҡоштарҙың иң уңғаны —
Йыр башҡара турғайы.
Әкиәт иле Уралым:
Аға һыуы уралып,
Уйнай-һикерә балығы
Ал ҡояшта нурланып;
Ылымыҡтар ҡаплауына
Томбойоҡтар, хурланып,
Баш эйгәндәр уйланып.
Әкиәт иле Уралым:
Ай, ҡояштан нур алып,
Тау, ялан урман балҡып;
Ҡоштар һайраһа
моңланып,
Ел иҫмәһә, уйланып,
Алыҫтарҙан-алыҫтарға.
Ята Урал уралып.

### Көртмәле йыйғанда

Үҙе бер мәл генә икән
Йыйған саҡтар көртмәле,
Еләк бөттө, тиеп кенә,
Яндарымдан китмәле.
Их, көртмәле, көртмәле,
Минән, ҡыҙый, өркмәле,
Мүктә үҫә иркәләнеп
Наҙлы емеш — көртмәле.

Күрсе, ҡайнар күҙ
нурҙарым
Ялмап һине өтмәле.
Их, көртмәле, көртмәле,
Китеп барҙы — көтмәне.

Ҡарағайҙың күләгәһен
Бик ярата көртмәле.
Ҡарашыңдан — ҡыш
бөркөлә,
Һалҡын ҡарап үтмәле.

Их, көртмәле, көртмәле,
Инәлтеп йөрөтмәле.

Рәмилә ИҪӘНҒОЛОВА

### Уяныу

Йылы яҡтан осоп килде
ҡарға,
Ғәжәпләнде һалҡын
тәрән ҡарға,
Һаман йоҡлай әле
болоп-ҡырҙар,
Ә ағастар таҡҡан ап-аҡ
һырға.

Яҙ хәбәре алып килде
ҡарға,
Ҡара ҡайғы булды ул
һүҙ ҡарға.
Ем-ем итеп, аҡ ҡар
иланы,
Күҙ йәштәрен ергә
һыланы.
Ынйы йәштәр тауҙан
ағып төштө,
Болон, ҡырҙар уны
ихлас эсте.
Яҙҙы ҡаршылаңы бар
халыҡ.
Ҡара ҡарға осто
шатланып.
Ағастарҙан һырға-тамсы
тамды.
Йәшкелләтеп барса
ҡайын-талды.
Ҙур хеҙмәткә өндәп бар
йыһанды,
Ҡар аҫтында оло Ер
уянды.

### Хаҡлыҡ көсө

Яңғыҙ сыҡтым алыш
майҙанына,
Ете башлы дейеү —
алдымда.
Әкиәт батыры ла түгел
үҙем,
Тылсым-ҡылыс та юҡ
ҡулымда.

Ялҡын сәсә дейеү ете
яҡтан.
Ҡобра-йылан башлы
береһе.
Алыш барышында хәйлә
менән
Тубығымдан ергә
һеңдерҙе.

Аяғымда тағы тороп
баҫтым —
Ыҫылданы
дейеү-йыландар.
Улар мине алдыҡ,
нахаҡ менән
Билдән батырмаҡсы
булғандар.

Ауыр яңғыҙыма, ә
шулай ҙа
Сигенергә уйым юҡ һис тә.
Муйынымдан ергә
батырһа ла,
Тороп баҫтым, тағы
бар көскә.

Тынды дейеү еңелерен
һиҙеп,
Яңы мәкер туплап уйында.
Юҡ, майҙанда мин
яңғыҙым түгел,
Хаҡлыҡ көсө уйнай
ҡулымда.

### Дала ҡылғаны

Сәскәләр күп — еҫле,
матурҙары;
Мин яратам дала ҡылғанын.
Ябай үлән,
ләкин ҡәҙерле ул
Бар үләндәренән донъяның.

Осраһам мин уға сит
ерҙәрҙә —
Еҫен тоям тыуған
даламдың.
Ошо ҡылған миңә
хәтерләтә
Зәңгәр күген бала
сағымдың.

Ябай ғына дала
ҡылғанында
Тәбиғәттең сихри көсө бар.
Сәстәремдән һыйпап,
наҙлап ҡына
Үҫтереүсе әсәм төҫө бар.

### Ер ҡыҙы

Айҙың шуҡ ҡыҙҙары —
йондоҙҙар
Емелдәп йәшенмәк
уйнаны.
Ут һыҙып уҡ кеүек
атылһа, —
Ер улы бәхеткә юраны.
Улар йә, болотҡа йәшенеп,
Ғашиҡтар йөрәген
тыңланы.
Һағыштан ер улы гармунда
Өҙҙөрөп-өҙҙөрөп уйнаны.
Йондоҙҙар тын ғына
бейене,
Ай йөҙҙө иркәләп
ҡыҙҙарын.
Ә Ерҙә һандуғас сутылдап
Таратты бәхетле
йырҙарын.
Таң тыуғас, йондоҙҙар,
күҙ ҡыҫып,
Күк шаршау артына
юғалды,
Күңелдән китмәне
Ер ҡыҙы,
Йөрәктә һүрелмәҫ
моң ҡалды.

...ВА
...н,
...ирмәгән,
...Ерҙә,
...үлмәгән.

...ым

...аны

...(уыҙынан)

...ештә бәлдәк
...алғанда,
...юҡҡа сыҡты
...тамғаң да.
...—
...н балдаҡ...
...ләнем.
...п һыуға
...сумдым,
...н күҙләнем,
...ай үтте
...йылдар...
...абылма ы,
...уеҡ
...ер һүнде лә,
...ҡабымманы,
...ә һыҡранды ла,
...— һағынманы,
...а
...ғандыр уны—
...табылмаңа,

### Яҙмыш

Тәбиғәттән берҙәй
яратылған
Тәҙ ҡарағай,
кәкере уҫаҡ та.
Тик ҡарағай күркәм
йортто биҙәй,
Меҫкен уҫаҡ дөрләй
усаҡта,
Ҡарағайҙы маҡтап йылы
өйҙә
Йәшәү — ҙур ҡыуаныс
кемгә лә.
Ә уҫаҡты һис кем
иҫкә алмаҫ,
Янып, йылы биреп
үлһә лә.

* * *

Хорҙа ҡатнашамын,
тип тел маһаяһың,
Кемде алҡышлағандарын
аңламайһың.
Үҙ-үҙеңә бирер инең
дөрөҫ баһа,
Инңә яңғыҙ ғына
йырлап ҡарамайһың?

### Юҡһыныу

— Әйҙә, — тинең, мин;
— Китмәйем — тиием;
Мин; — Ҡал, — тиием,
ә һин ҡалманың.
Әллә, тиҙҙән осрашырбыҙ
тинең, —
Һуҙған бүләгемде алманың.
Мин ышандым һаман
китмәҫеңә,
Һуңғы минут килеп
еткәнсе;
Йәшел вагон минең
йөрәгемдән
Һине «һурып» алып
киткәнсе.
Белмәгәнмен ул саҡ
бер минуттың
Яҙмыштарҙы шулай
бүлерен.
Юғалтыуға бары
минут етте,
Табыу өсөн... —
етмәҫ ғүмерем.

### «Әйтелгән һүҙ — атылған уҡ»

Уйламай һөйләп дуҫымдың
Йөрәгенә яра һалдым.
«Уйнап әйтһәң дә,
уйлап әйт»,
Тигәндәрен иҫкә алдым.
Дуҫтар кенәсел
булмайҙар,
Ул мине тиҙ ғәфү итте.
Үкенесле намыҫ уты
Йөрәгемде оҙаҡ өттө...
Ярһыу уйҙар ут-йәшеңдәй
Күңел күген телеп үтте:
«Атылған уҡ туҡтап
ҡалмаҫ
Һуңынан үкенеү менән,
Ҡылған ҡылыҡ юҡҡа
сыҡмаҫ
Ғәфү үтенеү менән».

* * *

Ап-аҡ йомшаҡ ҡарҙар
ҡыш буйына
Аҡ мамыҡтай осоп
йөрөйҙәр.
Яҙҙар етһә инңә
ошо ҡарҙар
Боҙға әйләнеп,
ҡатып ирейҙәр.
Гөлдәр өсөн яҙҙар —
йәшәү башы,
Ә ҡарҙарға — ғүмер аҙағы.
Ҡарҙарҙы, тим,
шулай ҡатыралыр
Йәшәү һуңын тойоу
ғазабы.
Яҙғы аҡер.
Байып барған ҡояш
Һүрәнәйҙе.
Көн дә кисләнә.
Инңә әле, күңелем,
ҡапыл ғына
Ҡатып ирер ҡарҙы иҫләнең?

Ғәли АБДУЛЛИН

* * *

Електәргә үтер һалҡын
Үҙ күрерме утыңды?
Таш күмерҙең ҡосағында
Бер көн «ярпыҡ» боҙ
тыңды.
Бөгөләргә донъя тарҙыр...
Боҙсоҡ таштан көнләште:
Һинең яҙмышың миндә,
тип
Танау сөйөп өндәште.
Таш ҡуҙғалды урынынан,
Гөп һатышып торманы.
Вәт моғжиҙә: селпәрәмә
Ҡойолдо боҙ — юрғаны.

### Көйөргәҙе — Ҡырғаҙы

Зәңгәр күҙме, шаян һүҙме,
Талғын моңмо йырҙағы—
Иркәләнә, әй йүгерә
Көйөргәҙе — Ҡырғаҙы.
Ҡамыштары, нағыштары—
Матурлыҡтың ҡырҡ наҙы.
«Һөйһәң генә — һөйгәнеңә
Сереңде ас, Ҡырғаҙы».
Ҡыйып-ҡыйып күктә оса
Котөү-котөү ҡыр ҡаҙы.
Минең төбәк — һеҙгә
тойәк,
Көйөргәҙе — Ҡырғаҙы.
Зәңгәр күҙме, шаян һүҙме,
Талғын моңмо йырҙағы?
Иркәләнеп, иркәләнеп,
Йүгер, йүгер, Ҡырғаҙы.

### Ике кеше — ике уй

Бер һуҡмаҡтан атлай
икәү,

Әхсән ХӘЛИЛОВ

Бер үк һүҙ, бер үк уйҙар.
Йәрҙәре лә әхирәттәр,
Бергә үтәсәк туйҙар.

Ошо икәү көтмәгәндә
Алтын киҫәге тапты.
Беренсеһе үҙ өлөшөн
Тейеш ергә оҙатты;
Икенсеһе йәһәт кенә
Алып ауыҙға ҡапты.

Бер һуҡмаҡта ике кеше,
Тик бер үк түгел уйҙар.
Һөйгәндәре — әхирәттәр,
Бергә үтерҙәр туйҙар.
Тик торлөсә булыр һыйҙар.
Уларҙы тормош һынар.




# СТУДЕНТ КӨНДӘЛЕКТӘРЕ

Дәүли (Дәүләтбаев Миңнулла, Салауат ҡалаһында йәшәй — Т. Ҡ.)

Хатыңды уҡып, тормошоң, яңы көйҙәр яҙыуың, артистар араһында халыҡ менән бергә ҡайнауың өсөн бөтә йөрәктән шатландым. Тыныс ҡына йәшәгән кешеләргә тынғы бирмә, ян гел шулай.

Дәүли, һинең халыҡ менән аралашыуың, бигерәк тә Баймаҡ, Әбйәлил, Учалы, Белорет яҡтарында йөрөүең өсөн көнләшәм һинән! Был бит һинең ижади тормошоң өсөн иң күп алған, иң ныҡ байыған осороң, Дәүли. Ҡыйын икәнен тоям. Ләкин был дәүерең килэсәге бар. Емешле киләсәге, Дәүли. Был йылдарыңды һин бик һағыныр һың. Һин генә түгел, дуҫтарың да үткән тулы тормошоңдо һинең менән ғорурланып күҙ алдына килтерербеҙ.

Тик мин һинең уҡымауыңдан ҡурҡам. Әгәр һин көн һайын үҙеңдең буш урыныңды тултырырға ваҡыт таба алһаң, Тормош һиңә ҙур уҡытыусы буласаҡ. Һис шикһеҙ үҫәсәкһең. Һин үҫеүгә ярһыған кеше. Туҡтама, музучилищела алған өҙәк-йолҡо белемең менән сикләнеп ҡалма. Көн һайын тултырмағанда, алған белем көн һайын кәмей, һайыға. Сөнки тормош көн, сәғәт, минут һайын үҫә, киңәйә, байыға. Иүнәлеш — алға сабыусы Тормош булырға тейеш. Һине солғап алған кешеләр араһында, үҫеп еттем, ҡалғаны миңә кәрәкмәй, тип уйлаған кешеләр күп. Һин үҙең күрәһең уларҙы. Үҙең көрәшәһең улар менән. Шуның өсөн һиңә Станиславскийҙы, Горькийҙы, Глинка менән Чайковскийҙарҙы өйрәнергә кәрәк. Ниндәй китаптар бик кәрәкле — яҙ миңә. Хәлдән килгәнсә тырышырмын. Яҙ, һора, ҡыйынһынма.

Нисек тә халыҡ көйҙәрен яҙып барырға тырыш. Мин йырҙарҙың көйҙәрен яҙа алмауым өсөн бик үкендем. Теләһә аҫып ҡуйһалар ҙа минең ҡулдан килмәй торған эш был. Шуның өсөн һин барһың, Дәүли. Үҙең ишеткән борондо башҡорт көйҙәрен яҙып бар. Һиңә иң ҙур үтенес шул. Мөмкинлек булһа, йырҙың һүҙҙәрен дә яҙып ал.

Һиңә Әбйәлилдә «Орсоҡ», «Иәтим ҡыҙ меҫкен Хәтирә», «Санды үҙәк», «Ғүмәров», «Бала ҡарға», «Аҡһаҡ ҡола айғыр» көйҙәрен ишетергә тура килер. Һораш. Бел. Яҙ! Уларҙы башҡарыусы кешеләрҙең исемлеген яҙа бар. Был үтенес Ғәфәргә лә (Ғәфәр Вәлиуллин—Т. Ҡ.) тейә.

«Һүнмәҫ мөхәббәт»кә музыкаль биҙәү менән ҡотлайым. Үҙем ишетмәһәм дә, йөрәгем ишетә. Был эштә һәр саҡ халыҡ көйҙәрен файҙаланыуыңды теләйем. Ышанам: был яңы азымың һуңғыһы булмас. Үҫә барырһың. Үҫкән — матур, Дәүли! Әлбиттә, буйға үҫмәһең инде хәҙер. Шулай тоҡор ғына, ләкин үт булып тәгәрәп йөрөрһөң. Шулай бит?

«Фәрхетдин» булыуың менән дә ҡотлайым, Дәүли. Бына һин әктер ҙә! Мин күҙ алдыма ла килтерә алмайым хатта. Нисек уйнағаныңды ҡарап ултырһаң ине!

Беҙгә еңгә әҙерләргә итәһеңме? Беҙ бик шатбыҙ был хәбәргә. Ваҡыт инде. Тик мин бер кәңәш тә бирә алмайым был өлкәлә. Беләһең бит минең «тәжрибәле» кеше икәнде! Таныштыраһыңмы? Яҙ, Дәүли.

Беҙҙең тын алышмы? Барыбыҙ өсөн дә яуап яҙмайым. Үҙемдең турала шул: ниндәйҙер еңеллек менән йәшәйем. Ә мәңге ғазапланырмын тип уйлай торғайным. Йөрәктәге әрнеү бер ҡасан да бөтмәҫ кеүек ине. Әйтерһең, мин тәрән диңгеҙ аҫтында инем. Ә хәҙер был баҫымдан атылып килеп сыҡҡанмын да, диңгеҙ өҫтөндә сайҡалам. Зәңгәр күккә ҡарап тирбәләм. Тик үтелгәндә хәтерләү ҡурҡыныс булып та китә. Бит мин тормошта тәүге ҡабат шулай кисерҙем! Һәм инде шулай ҡабат яңа алмам кеүек ине. Әлбиттә, мин яратырмын һәм яратмай булдыра ла алмам. Һәр аҡыллы, матур ҡыҙҙың күҙҙәренә ҡараһам да, йөрәк урынынан ҡуба... Әллә ниндәй көс бар уларҙа! Йылы ҡараштары яҡшы шиғыр яҙғандан һуң кисергән рәхәтлекте бирә! Үҙеңде бөтөнләй икенсе төрлө, сабый кеүек саф, йыр кеүек тулы итеп тояһың! Ҡыҙҙарҙың ысынлап та кешене яңынан тыуҙырыу, яңыртыу, сафландырыу көсө бар! Улар янында һин үҙең ғәҙәттәгенән матурыраҡ күренәһең.



Бына кискә ҡалып поезда ҡайтып барам. Ҡаршымда бер студентка ултыра. Вагонға инеп ултырыу менән китап уҡырға тотондо. Ҙур зәңгәр күҙҙәре, оҙон керпектәре талған кеүек. Китабын ябып ҡуйҙы ла, башын тәҙрә яңағына һөйәп, күҙҙәрен йомдо. Ап-аҡ ҡына йөҙө балаларҙыҡы һымаҡ наҙлы, яғымлы. Шәле аҫтынан бөҙрәләнеп һарғылт сәстәре сығып тора. Бала ирендәре алланып, ныҡ ҡымтылғандар. Матур танауының япраҡтары тын алыуҙан һиҙелерлек ҡалҡып-төшөп тора. Сабыйҙай йоҡлай. Арыған. Мин шул тиклем ямтып ҡарап ултырам. Һиҙҙермәй генә башын күкрәгемә ҡуйып, ҡулдарымда йоҡлатҡым килә... Хатта йоҡлап киткәндә лә матур улар! Тупаҫлығың йомшара, күкрәгеңдә ғәйрәт арта.

Дәүли, мин ҡыҙҙарҙы әллә нисек яратам. Үҙем дә белмәйем. Бөтә ҡыҙҙарҙы ла яратам мин.

Атай булғың киләме һинең? Ә минең бик килә!.. Минең үҙ баламды — Салауатымды йә Зоямды һөйгөм, уларға бишек йыры яҙғым килә. Уларҙың әсәһен дә һөйгөм килә. Ул минән күп кенә йәшерәк булырға тейеш. Һағынам уны. Ләкин уның донъяла бармы, юҡмы икәнлеген белмәйем.

Уҡыу бара. Күңелле. Тиҙҙән имтихандар. «Салауат батыр» тигән әкиәт яҙып «Пионер»ға ебәрҙем. Практикаға унда ҡайтам. Өфө ҡышы һағындырҙы.

Ну яҙҙым да үҙеңә!

Тик яуапты бөтәбеҙгә яҙма. Миңә айырып яҙ.

Һинең Рәми».

Сергей Смирнов Е. Долматовскийҙың һуңғы китабы тураһында тәнҡитләп һөйләне. Иәш кенә Котов шағирҙарҙың тормоштан ситтә булыуҙарына туҡталды. Ольга Берггольц лирика хаҡында һөйләп, уйланыуҙарҙан, һағыштарҙан ҡурҡалар, тине. Сергей Васильев С. Михалков һәм А. Сурковтың ике шиғырын алып килгән. Иәштәр ҙур рәсми шағирҙарға эйәрәләр. «Черноморская песня» Михалковтыҡы. Был үрнәк түгел. Сурков «Девичья песня» тигән йырын үҙенең журналында сығарған. Насар үрнәк тарата. Н. Доризо поэтик ҡыйыулыҡ тураһында әйтте. Маяковский ҡыйыулығы. Тәрән фекер тәрән тойғоһоҙ булырға мөмкин түгел.

**19 декабрь, 1952 йыл.**

Иртән ашханаға барғанда дядя Серёжаны күрҙем. Саҡырҙы. Уларҙа төшкә тиклем. Тихоновтың өйҙә юҡлығынан файҙаланып (ул Венала. Тыныслыҡты яҡлау конгресында), китапханаһынан китаптар ҡарап ултырҙым. Ни тиклем яҡшы китаптар! Мине ышрпы ҡабы ҙурлығындағы «Евгений Онегин», «Фауст» һәм Гейненың йырҙар китабы таң ҡалдырҙы. Тихонов китапханаһынан үҙемде ҡыҙыҡһындырған иң кәрәкле китаптарҙың исемлеген яҙып алдым. Көндәлеккә күсереп ҡуям.

**20 декабрь, шәмбе.**

Виктор Ворошильский үҙенең шиғырын поляк телендә һәм подстрочнигы менән килтереп бирҙе. Тәржемә итергә тырышып ҡарайым әле. Китапхананан «Поляк теле» грамматикаһын һәм Ҙур Совет Энциклопедияһын алып поляк теле тураһында уҡыным.

**21 декабрь, йәкшәмбе.**

Сталинды уҡыным. Переделкинола кис эшселәрҙең концерты булды. Беҙҙең драмтүңәрәк тәүге пьесаһын ҡуйҙы. Леня яҙған таҡмаҡтарҙы йырлап, дирекцияны, эшсе ҡыҙҙарҙы, кладовщикты тәнҡитләнеләр. Концерт бөткәс, аҙ ғына бейеүҙе ҡарап торҙом да ҡайттым. Рәйескә Һ. Таҡташты уҡыным.

**22 декабрь, дүшәмбе.**

Лекциянан һуң — тағы Нарожнов һәм Морозовтың персональ эше. Тағы эсеп кеше көлдөргәндәр. Кисәлә иҫерек килеш шиғыр уҡығандыр. Исаев Жора, нимә эшләргә инде, тип аптыраны. Йыйылышта уларҙы институттан сығарыу тураһында тәҡдим булды. Күпселек шул тәҡдимгә ҡушылды. Мин дә.

(Дауамы. Башы 1—6-сы, 11—15-се, 19—33-сө, 37-се, 38-се һандарҙа).

• Почтанан

# Ҡараштары беҙгә төбәлгән

Һуңғы йылдарҙа сит өлкәләрҙә йәшәгән башҡорттар, уларҙың яҙмышына иғтибар артты. Күптән түгел, юл төшөп миңә Силәбе яҡтарында булырға тура килде. Шул уңайҙан файҙаланып, Арғаяш районының Ҡорман урта мәктәбенә һуғылдым. Ауыл халҡын башҡорттар тәшкил итә. Шуға күрә лә мине ҡыҙыҡһындырған һорау — мәктәптә әсә теле уҡытылыу, ул мәсьәләнең нисек ҡуйылыуы ине. Минең беренсе әңгәмәсем, башҡорт теле һәм әҙәбиәте уҡытыусыһы Мәрйәм Борхан ҡыҙы Фазылова:

— Мин педагогия училищеһын тамамланым, башланғыс кластарҙы уҡыттым. Башҡорт әҙәби телен сағыштырмаса яҡшыраҡ белгәнгәлерме (ата-әсәйем Башҡортостандың Баймаҡ районынан), дәрес биреүҙе миңә тапшырҙылар. Хәҙер инде, башҡорт теле дәрестәрен алып бара башлағанға 5 йыл булды. Бөгөн башланғыс кластарҙа ла әсә теле уҡытыла. Кескәйҙәрҙе телгә БДУ-ның филология факультетында ситтән тороп уҡыу бүлеге студенткаһы Таңһылыу Хәбибуллина өйрәтә.

Тәүге йылдарҙа ҡайһы бер ата-әсәләр, уҡытыусылар был башланғысҡа ҡырҡа ҡаршы торалар. Тәүгеләре: «Башҡорт теле бер ерҙә лә кәрәкмәй, уның урынына рус телен өйрәнһендәр», — тиһәләр, икенселәренә яңы предметтың башҡа фәндәр иҫәбенә индерелеүе оҡшап етмәй.

— Башҡорт теле бөтөүгә табан бара ине, — тип һөйләй М. Б. Фазылова. — Эш шуға барып етте: мәктәптә хатта уҡытыусыларға үҙ телендә һөйләшеү тыйылды. Быны район мәғариф бүлегенән талап ителәр. Башҡортса берәй һүҙ әйтеүҙә ҙур ғәйеп һанала торғайны. Хәҙерге көндә хәлдәр яҡшы яҡҡа үҙгәрҙе. Беҙҙең мәктәп сығарылыусыһы Лира Хәйретдинова тиҙҙән БДУ-ны тамамлай. Әгәр эшкә үҙебеҙгә ҡайтһа, беҙҙә лә кадрҙар мәсьәләһе хәл ителер ине. Мәктәптә белгестәр (башҡорт бүлеген тамамлаусылар) бик кәрәк.

— Башҡорт телен уҡытыу менән бәйле икенсе проблема, — тип һөйләшеүҙе дауам итте Ҡорман урта мәктәбе китапханасыһы Нурйыһан Ғәләм ҡыҙы Шакирова,— китаптар етешмәүе. Мин, Мәрйәм дә Өфөгә юл төшкән һайын дәреслектәр алып ҡайтырға тырышабыҙ, барыусыларға заказдар биреп, алдырабыҙ. РОНО-нан уҡыу әсбаптары ебәреп торалар (Башҡортостандан алдыралар). Бик аҙ булһа ла, килә. Быйыл Башҡортостандан 200 «Әлифба» урынына «Букварь» ебәргәндәр. Ә башланғыс кластар өсөн башҡортса дәреслектәр кәрәк. Ул йәштәге балаларға әҙәби китаптар бөтөнләй юҡ. Ә өлкән класс уҡыусыларына программа буйынса тәҡдим ителгән әҙәбиәттән бер нисә дана. 1985 йылда Башҡортостан уҡыусыларынан китаптар менән посылка алғайныҡ. Тәүге осорҙа өлө ярҙам булды был.

Башҡортостан менән берәй нисек бәйләнеш булдырырға ине, тигән теләк ҙур. (Ҡорман мәктәбе менән аралашырға, әҙәби китаптар менән ярҙам итергә теләүселәр өсөн мәктәп адресы: 456880, Силәбе өлкәһе, Арғаяш районы, Ҡорман урта мәктәбе).

Китапханала башҡорт яҙыусыларының рус телендә баҫылған бер нисә китабы бар-барлыҡҡа, ләкин ул әҫәрҙәрҙе балалар үҙ телендә уҡыһа, тағы ла яҡшыраҡ булыр ине.

— Дәреслектәр етмәүе тәүге йылдарҙа үҙәккә үтә торғайны,—ти М. Б. Фазылова. — Хатта ҡайҙа, ниндәй башҡортса газета, журнал тапһаҡ («Совет Башҡортостаны», «Башҡортостан ҡыҙы»), шулар ярҙамында дәрес үткәрә торғайныҡ. Хәҙер ундай хәлгә төшкәнебеҙ юҡ. Ә Ҡоншаҡ районында эштәр бөтөнләй насар икән. Күмәкләшеп (район мәктәптәре) ҡулдан килгәнсе уҡыу әсбаптары менән ярҙам күрһәттек.

Телде өйрәнеүгә Арғаяшта ҡараш үҙгәрә, мөмкинлектәр арта. Ҡаршы сығыусылар осрамай, тигәндә лә була. Шулай ҙа һирәк-һаяҡ көтөлмәгән хәлдәр булып ҡуя. Бер класта ҡыҙ бала: «Башҡорт теленең миңә кәрәге юҡ!» — тип белдерә. Мәрйәм Борхан ҡыҙы Фазылова бындай күренештәрҙе ошолай аңлата:

— Беҙҙәге һөйләшеү (Арғаяш диалекты) әҙәби телдән ныҡ айырыла. Балалар үҙаллы уҡығанда күп һүҙҙәрҙең айышына төшөнә алмай яфалана. Телде өйрәнеүе ҡыйын, әлбиттә. Һөҙөмтәлә шундай хәлдәр күҙәтелә. Был — беренсенән. Икенсенән, минең уйымса, һаман да «башҡорт теле Арғаяшҡа тиклем генә кәрәк», —тип иҫәпләүселәрҙең булыуындалыр ҙа әле.

Күңелдәрен төшөрмәйҙәр Ҡорман урта мәктәбе уҡытыусылары: ауыр мәлдәр артта ҡалды. Башҡорт теле кабинеты ла булдыралар. Мәктәп башҡортса газета-журналдар алдыра. Район халыҡ мәғарифы бүлеге лә әсә телен мәктәптәргә индереү менән ҡыҙыҡһына. БДПИ менән бәйләнеш булдырып, Башҡортостан һәм Силәбе мәктәптәренең тел уҡытыусылары менән берлектә Арғаяшта семинар үткәрәләр.

Башҡорттар йәшәгән ерҙә телдең әкрынлап терелеүе күҙәтелә. Халыҡтың телгә, культураға ҡыҙыҡһыныуы арта. Башҡортостандан яҙыусы, артистарҙың килеүен көтөп алалар. Ғинуар аҙағы-февраль баштарында Башҡорт дәүләт филармонияһынан бер төркөм артистар Силәбе өлкәһендә гастролдә булған. Ҡунаҡтарҙы ҡыуанып ҡаршы алғандар, яратып ҡарағандар. Ҡорманда ла хәтерләйҙәр. Билет хаҡтары «тешләшеү»гә ҡарамаҫтан (2 һум 50 тин), халыҡ күп йыйыла культура йортона. Аҙаҡ артистар фермала һауынсылар алдында (100 һумға ризалашып), мәктәптә— башланғыс класс балалары алдында (40 һумға ризалашып) сығыш яһайҙар. Сағыштырыу өсөн, шул уҡ ваҡытта Башҡортостанда гастролдә йөрөгән Н. Ҡадирова һәм В. Абдуллиндарҙың концерттары 2 һум булыуын иҫәпкә алһаҡ, Силәбе яҡтарындағы сығыш яһаусылар халыҡтың үҙ йырҙарын ишетеү, ҡурайын тыңлауға зар-интизар булыуын уҫал ниәттә файҙаланғандар, тип әйтергә урын ҡала түгелме? Милләт мәсьәләләре өҫкә ҡалҡып сыҡҡан ваҡытта, ситтәге башҡорттарға әҫкәрһеҙ ярҙам күрһәтеү милләтебеҙҙең хәлен ныҡытыр ғына ине.

Н. ИҪӘНБАЕВА,
МДУ студенткаһы.

# Телевидение программаһы: 2—8 апрель

ТВ

## дүшәмбе

### 2 АПРЕЛЬ

**«ОРБИТА-4» — «ВОСТОК»**

6.00 120 минут.
8.00 Мультфильмдар. «Алиса моғжизалар илендә». 1—3-сө сериялары.
8.30 «Әҙәрмән». Нәфис фильм.
10.00 Футбол күҙәтеүе.
10.30 Документаль фильм.
11.30 «Пи» билдәһе менән. Фәнни-популяр программа биттәре буйлап.
15.00 Еңеүҙең 45 йыллығына ҡарата. «Һалдат мемуарҙары» циклынан. «Машала түгел, ә алтын?» Документаль телефильм.
16.00 «Беҙ әҙләй барабыҙ».
16.30 Балалар өсөн бер сәғәт (немец теле дәресе менән).
17.30 «Ленинды уҡыйбыҙ». Социализмды үҫтереү юлын һайлау.
18.00 Ваҡыт.
18.30 Футбол күҙәтеүе.
19.00 «Үткән эш». Мультфильм премьераһы.
19.10 П. И. Чайковский. «Пика дамаһы». ССР Союзының Дәүләт академия Ҙур театры фильм-спектакле.
20.30 Ваҡыт.
21.00 Операның дауамы.
22.50 Телевизион яңылыҡтар хеҙмәте.

**«ДУБЛЬ-4»**

8.00 Иртәнге гимнастика.
8.15 Фәнни-популяр фильм.
8.35—11.35 Уҡыу программалары.
10.05 Беҙҙең баҡса.
12.05 «Шинель». Нәфис фильм.
13.15 Документаль фильм.
13.45 «Ашнаҡсылар конкурсҡа килгән». Телевизион фильм.
16.30 Мультфильм.
16.45 РСФСР ҡалалары телестудиялары. «Иероним Босх михрабы». Телевизион спектакль.
18.00 Ваҡыт.
18.30 Онотолмаҫ музыка кисәләре. К. А. Кулька уйнай (скрипка).
18.50 Телевизион документаль фильм премьераһы. «Боронво вулкан битләүҙәрендә». Урал һырттарының вулканик сығышы тураһында.
19.05 Т. Хохлова йырлай.
19.25 Коллаж (реклама, иғландар, информация).
19.30 Тыныс йоҡо, кескәйҙәр!
19.40 Телевизион музыкаль абонемент.
20.45 Документаль фильм.
21.00 «Иллюзион». Нәфис фильм.
22.00 Туплы хоккей. Халыҡ-ара турнир. Ҡатын-ҡыҙҙар. Финал.

## шишәмбе

### 3 АПРЕЛЬ

**«ОРБИТА-4» — «ВОСТОК»**

6.00 120 минут.
8.05 Мультфильмдар.
8.45 Иәпләктәр циркы.
9.30 «Был булды... булды...»
9.55 Балалар өсөн бер сәғәт (француз теле дәресе менән).
10.55 Ер шары тирәләй. Альманах.
11.55 Коллаж (реклама, иғландар, информация).
12.00 Ваҡыт.
15.30 Документаль фильм премьераһы. «Әммә уның аңламаған һүҙҙәрен аңламаҫтар». Яҙыусы Д. Хармстың ижады тураһында.
16.00 «Һауммы, музыка!». Л. В. Бетховендың симфоник ижады.
17.00 Венгрия телевидениеһы программаһы.
18.00 Ваҡыт. Телевизион яңылыҡтар хеҙмәте.
18.30 Нәштәр вестниғы.
19.00 9-сы студия.
**20.00 Мультфильм.**
**20.10 «Башҡортостан» (башҡортса).**
20.30 Ваҡыт.
21.00 Коллаж (реклама, информация, иғландар).
21.05 Телевизион документаль фильм премьераһы. Н. В. Гоголдең ижады тураһында. «Әсе һүҙем менән көләрмен». 1-се серияһы.
22.20 Актуаль интервью.
22.40 «Әсе һүҙем менән көләрмен». Телевизион документаль фильмдың 2-се серияһы.
23.55 Телевизион яңылыҡтар хеҙмәте.

**«ДУБЛЬ-4»**

8.00 Иртәнге гимнастика.
8.15 Фәнни-популяр фильмдар.
8.35—11.40 Уҡыу программалары.
12.00 «Инглиз вальсы». Нәфис фильм.
13.05 Ритмик гимнастика.
13.35 «Вазифа башҡарыусы». Телевизион фильм.
**16.00 Тапшырыуҙар программаһы.**
**16.05 Документаль фильмдар.**
**16.55 Реклама.**
**17.00 «Мәктәп опереттаһы». Документаль фильм.**
**17.20 Иғландар.**
17.30 Ритмик гимнастика.
18.00 Ваҡыт.
18.30 СССР Верховный Советы сессияһында. Тәнәфестә — Тыныс йоҡо, кескәйҙәр!
**20.45 Башҡортостанда хоҡуҡи дәүләт идеяһын бойомға ашырыу.**
21.35 Коллаж (реклама, иғландар, информация).
21.40 Й. Гайдн. Клавесин һәм ҡыллы оркестр өсөн «Шаңдау».
21.55 «Мин һеҙгә йырлайым...» Мәскәү үҙешмәкәр йыр клубының 30 йыллығына ҡарата.
22.50 «Экран оҫталары». Кинорежиссер А. А. Тарковскийҙың тормошо һәм ижади эҙләнеүе тураһында. 1-се бүлек.

## шаршамбы

### 4 АПРЕЛЬ

**«ОРБИТА-4» — «ВОСТОК»**

6.00 120 минут.
8.00 Мультфильмдар.
8.35 «Һауммы, музыка».
9.35 «Әсе һүҙем менән көләрмен». Телевизион документаль фильм. 1-се һәм 2-се фильм.
12.00 Ваҡыт.
15.15 Музыка хазинаһы. В. А. Моцарт һәм Р. Шумандың фортепиано менән оркестр өсөн концерттары.
16.25 «Телеэко». Журнал.
16.55 Балалар өсөн бер сәғәт (немец теле дәресе менән).
17.55 Коллаж (реклама, иғландар, информация).
18.00 Ваҡыт.
**18.30 «Һәй ор тоҫтәре». Баймаҡ балалар сәнғәт мәктәбе (башҡортса).**
19.00 «Иҫке модалы комедия». Нәфис фильм.
20.30 Ваҡыт.
21.00 Актуаль интервью.
21.10 Телевизион танышыу. СССР-ҙың халыҡ артистары Е. Максимова менән В. Васильев. Алып барыусыһы — У. Отт (Эстония).
22.40 И. С. Бах. Скрипка менән ҡыллы оркестр өсөн ля минор концерты.
22.55 «Үлсәү». Экономика һәм әхлаҡ, йәки Кешегә нимә кәрәк.
23.15 Телевизион яңылыҡтар хеҙмәте.

**«ДУБЛЬ-4»**

8.00 Иртәнге гимнастика.
8.15 Фәнни-популяр фильмдар.
8.35—11.15 Уҡыу программалары.
11.05 «Әсәйем, атайым һәм мин».
12.05 Экран оҫталары. Кинорежиссер А. А. Тарковскийҙың тормошо һәм ижади эҙләнеүе тураһында. 1-се бүлек.
13.20 Ф. И. Шаляпин исемендәге IX Бөтә Россия опера фестивале. Ҡазандан тапшырыу.
14.05 «Тәүге шатлыҡтар». Күп сериялы телевизион нәфис фильм. 1-се серияһы.
**16.00 Тапшырыуҙар программаһы.**
**16.05 Документаль фильмдар.**
**16.45 Мультфильм.**
**16.55 «Тамырҙар». Документаль фильм.**
**17.15 Иғландар.**
**17.25 Телефильм.**
**17.40 Башҡортостан.**
18.00 Ваҡыт.
18.30 СССР Верховный Советы сессияһында. Тәнәфестә — Тыныс йоҡо, кескәйҙәр!
20.45 Е. Иванова йырлай.
21.35 «Ҙур булмаған сумаҙан». Йүгереүҙең файҙаһы тураһында телевизион документаль фильм.
21.45 Молдавия дәүләт консерваторияһы уҡытыусылары һәм студенттары сығыш яһай.
22.30 «Атай усағының йылыһы». Ашхабадтан тапшырыу.
23.00 «Экран оҫталары». Кинорежиссер А. А. Тарковскийҙың тормошо һәм ижади эҙләнеүе тураһында. 2-се бүлек.

## кесаҙна

### 5 АПРЕЛЬ

**«ОРБИТА-4» — «ВОСТОК»**

6.00 120 минут.
8.05 Мультфильм.
8.15 «Иҫке модалы комедия». Нәфис фильм.
9.45 Объектив.
10.25 «Нәйғор». Сенегал телевидениеһының фольклор программаһы.
10.55 Балалар өсөн бер сәғәт (инглиз теле дәресе менән).
11.55 Коллаж (реклама, иғландар, информация).
12.00 Ваҡыт.
15.15 Еңеүҙең 45 йыллығына ҡарата. «Рус больницаһының аҡ көндәре». Документаль фильм.
15.35 Мультфильмдар.
16.00 «Эфиопия бөгөн». Кинопрограмма.
16.30 «Алтын шайба» клубы призына.
17.15 Философия буйынса әңгәмәләр. «Цивилизация яҙмышы».
18.00 Ваҡыт.
**18.40 БАССР Верховный Советы сессияһында (башҡортса һәм русса).**
19.30 Кеше һәм закон. Хоҡуҡ видеоканалы.
20.30 Ваҡыт.
21.00 Актуаль интервью.
21.10 «Минең Чайковскийым». В. Клиберн менән осрашыу.
21.45 Камера донъяға ҡарай.
22.40 «Бейеүҙәр, бейеүҙәр, бейеүҙәр...».
23.10 Телевизион яңылыҡтар хеҙмәте.

**«ДУБЛЬ-4»**

8.00 Иртәнге гимнастика.
8.15 Фәнни-популяр фильм.
8.35—11.40 Уҡыу программалары.
11.00 «Бурда моден» тәҡдим итә.
12.05 «Экран оҫталары». Кинорежиссер А. А. Тарковскийҙың тормошо һәм ижади эҙләнеүе тураһында. 2-се бүлек.
13.10 Ритмик гимнастика.
13.40 «Нәйғор». Документаль телефильм премьераһы. Азербайжанда яҙ байрамы (науруз) тураһында (Баку).
14.10 «Тәүге шатлыҡтар». Телевизион фильм. 2-се серияһы.
**16.00 Тапшырыуҙар программаһы.**
**16.05 «Дуҫтар тауышы». Сыуаш дәүләт йыр һәм бейеү ансамбле сығышы. 2-се бүлек.**
**16.55 «Кеше мәнфәғәттәрендә». «Һеҙҙе нисек хеҙмәтләндерәләр?»**
**17.40 Башҡортостан (башҡортса).**
18.00 Ваҡыт.
18.30 СССР Верховный Советы сессияһында. Тәнәфестә — Тыныс йоҡо, кескәйҙәр!
**20.45 «Ер игенсене көтә». Туймазы районы (башҡортса).**
21.10 Футбол. СССР беренселеге.

## йома

### 6 АПРЕЛЬ

**«ОРБИТА-4» — «ВОСТОК»**

6.00 120 минут.
8.05 Мультфильм.
8.15 «Алтын шайба» клубы призына.
9.00 «Кеше һәм закон». Хоҡуҡи видеоканал.
10.15 «...ун алты башҡа тиклем һәм унан өлкәндәр».
11.00 «Йәшә, Ер». Экология программаһы.
12.00 Ваҡыт.
15.15 Балалар өсөн фильм.
16.15 Йәшел шәм.
16.45 «Выуаттар тәпкеләнән». Ҡырғыҙҙарҙың йолалары тураһында.
17.20 СССР-ҙың халыҡ артисткаһы Е. Н. Гоголева рус һәм совет шағирҙарының шиғырҙарын һәм проза һын уҡый.
18.00 Ваҡыт.
18.50 «Йырлы ғүмер — нурлы ғүмер». Ләғфирә Ғәлиева йырлай (башҡортса).
19.10 В. И. Лениндың тыуыуына 120 йыл тулыуға ҡарата. «В. И. Ленин портретына һыҙаттар». Күп сериялы телевизион нәфис фильм. Беренсе фильм — «Исемлән тауыш биреү».
20.30 Ваҡыт.
21.00 Коллаж (реклама, иғландар, информация).
21.05 Актуаль интервью.
21.15 «Караш».
23.05 «Был булды... булды...».
23.35 Телевизион яңылыҡтар хеҙмәте.

**«ДУБЛЬ-4»**

8.00 Иртәнге гимнастика.
8.15 Фәнни-популяр фильм.
8.45—11.35 Уҡыу программалары.
11.00 «Телеэко». Журнал.
12.10 Футбол. СССР беренселеге.
13.00 Барбара Гужинская скрипкала уйнай.
13.40 «Беҙҙең менән эшлә, беҙҙең кеүек эшлә, беҙҙән яҡшыраҡ эшлә». ГДР-ҙан тапшырыу.
14.40 «Тәүге шатлыҡтар». Телевизион фильм. 3-сө серияһы.
**16.30 Тапшырыуҙар программаһы.**
**16.35 «Рәссам Дурды Байрамов». Документаль фильм.**
**16.50 Балалар өсөн фильм.**
**17.00 «Ал да нур сәс халҡыңа». Өфөләге татар театр студияһы (татарса).**
18.00 Ваҡыт.
18.30 СССР Верховный Советы сессияһында.
19.15 «Иҫләү». Сергей менән Николай Радченко.
19.30 Тыныс йоҡо, кескәйҙәр!
**19.45 Башҡортостан.**
**20.05 Башҡорт АССР-ы Верховный Советы сессияһында (башҡортса һәм русса).**
20.50 Өлкәндәр өсөн мультфильм.
21.00 Иғландар.
21.10 Үҙәк телевидение фондынан. «Һаумыһығыҙ, бөтәгеҙ ҙә». Телевизион нәфис фильм. 1-се һәм 2-се сериялары.
**23.30 «Көлкө көнө» (башҡортса). (Ҡабатлау).**

## шәмбе

### 7 АПРЕЛЬ

**«ОРБИТА-4» — «ВОСТОК»**

6.00 120 минут.
8.00 Беҙҙең баҡса.
8.30 Мультфильмдар.
8.50 Документаль телефильм премьераһы.
9.20 «Еңеүселәр».
10.20 Халыҡ-ара конкурстар лауреаты А. Аблабердиева йырлай.
10.55 «Сәйер быуын». Документаль фильм.
11.25 Еңеүҙең 45 йыллығына ҡарата. «Үлем архивы» Биш сериялы телевизион нәфис фильм. 3-сө серияһы.
**13.05 Башҡортостан (башҡортса һәм русса).**
13.35 Документаль телефильм премьераһы.
**14.25 «Бөгөн — Бөтә донъя һаулыҡ көнө» (башҡортса).**
14.55 Хайуандар донъяһында.
15.55 Политик һөйләшеүҙәр.
**16.55 Музыкаль студия. Концерт (башҡортса).**
17.30 Халыҡ-ара панорама.
18.15 Режиссер Г. Козинцевтын фильмдары. «Король Лир». 1-се һәм 2-се сериялары.
20.30 Ваҡыт.
21.00 Актуаль интервью.
21.10 «Көлкө тирәләй». Сатирик яҙыусы С. Альтовтың бенефисы.
22.55 «Ҡай-ҡай-ҡайҙа?». Йәки Буффонада поп-музыка һәм реминисценция менән провинциаль комедия. Башҡарыусылар — И. Корнелюк һәм И. Броневицкая.

**«ДУБЛЬ-4»**

7.30 Иртәнге гимнастика.
7.45 «Үпкәләү». Субтитрҙар менән нәфис фильм.
9.10 Азербайжан ССР-ы Дәүләт бейеү ансамбленең концерты.
9.40 «Совет Россияһы» видеоканалы.
12.10 «Студия ТФ» видеоканалы. 1-се бүлек. Алып барыусы — М. Козаков. Документаль фильм премьераһы.
14.10 2-се бүлек. Мультфильм премьераһы.
14.55 3-сө бүлек. Нәфис фильм премьераһы.
17.15 НБА профессионалдары араһында баскетбол буйынса АҠШ беренселеге.
18.15 СССР Верховный Советы сессияһында.
19.00 Тыныс йоҡо, кескәйҙәр!
**19.15 «Халыҡ яҙыусыһы». Башҡортостандың халыҡ яҙыусыһы Зәйнәб Биишеваның ижади кисәһенән репортаж (башҡортса).**
20.30 Ваҡыт.
**21.00 П. И. Чайковскийҙың тыуыуына 150 йыл тулыуға ҡарата.**
**21.45 Иғландар. Реклама.**
**22.00 Документаль фильм.**
22.25 «Мәхәббәт анатомияһы». Нәфис фильм (Польша).

## йәкшәмбе

### 8 АПРЕЛЬ

**«ОРБИТА-4» — «ВОСТОК»**

7.30 Спорт бөтәһе өсөн.
7.45 Ритмик гимнастика.
8.15 «Спортлото» тиражы.
8.30 «Иртә таңдан». Балалар өсөн тапшырыу.
9.30 Ватанға хеҙмәттә.
10.30 Иртәнге күңел асыу программаһы.
11.00 Сәйәхәтселәр клубы.
12.00 Еңеүҙең 45 йыллығына ҡарата. «Үлем архивы». Биш сериялы телевизион нәфис фильм. 4-се серияһы.
13.45 Сәләмәтлек.
14.30 Бөгөн — һауанан һөжүмгә ҡаршы оборона көнө.
14.45 Музыкаль киоск.
15.15 «Ауыл сәғәте». Панорама.
16.30 Балалар өсөн информацион-публицистик программа.
18.00 «Ер — беҙҙең уртаҡ йортобоҙ» фотоконкурсы.
18.05 Ж. Сарман. «Мамуре». ССР Союзы дәүләт академия Бәләкәй театрының фильм-спектакле.
20.30 Ваҡыт.
21.00 «Мәңгелек тураһында уйҙар». Йәкшәмбе әхләҡи вәғәзе.
21.15 «Рус моғжизаһе — гжель».
22.05 «Балет, балет...».

**«ДУБЛЬ-4»**

7.30 Зарядкаға баҫ.
7.45 Документаль фильм премьераһы.
7.55 «Шартял». Мари АССР-ы Таулы-Мари районының Пайгусовский фольклор коллективы башҡарыуында йола күренештәре.
8.20 «Идеал ир». Субтитрҙар менән нәфис фильм.
9.50 Союздаш республикаларҙың кинопублицистикаһы. «Минең һөнәрем — уҡытыусы». Документаль телефильм премьераһы.
10.10 Ат спорты. «Ливерпуль стипль-чезы». Англиянан тапшырыу.
10.40 «Һеҙҙең сығышығыҙ: артистар Любовь менән Виктор Анисимовтар.
11.00 Сәйәхәтселәр клубы.
**12.00 «Курсанттар донъяһында» (башҡортса).**
**13.10 «Ғүмер юлдары — яҙмыш йырҙары». Б. Ғәйсиндың ижади кисәһе (башҡортса).**
14.40 «Планета». Халыҡ-ара программа.
**15.40 Балалар өсөн фильм.**
**16.05 Иғландар.**
16.15 «Телемарафон». РСФСР Театр эшмәкәрҙәре союзы фондына шәфҡәтлелек концерты.
19.15 Тыныс йоҡо, кескәйҙәр!
19.30 РСФСР Театр эшмәкәрҙәре союзы фондына шәфҡәтлелек концертының дауамы.
20.30 Ваҡыт.
21.00 Шәфҡәтлелек концертының дауамы.

## Юмор

ҺҮҘҺЕҘ ГЕНӘ.

Х. ӘХТӘМОВ һүрәте.

# Һәнәк беҙҙә кунаҡта

**Йәше етмешкә етеп килһә лә, «Һәнәк» йәштәрҙә бик ярата. Бер йәшлектә, бер ҡартлыҡта тигәндәй, ул «Йәшлек» дуҫы менән дә килешеп кенә йәшәмәксе. Башҡортостан йәштәренең иң йәш газетаһын 1 апрель — Көлкө байрамы менән ҡотлап, «Һәнәк» уға күңелле күстәнәстәрен тәҡдим итә.**

## ҠАСАҠТАР

*Фельетон*

ДИМ буйындағы әрәмәләрҙә билдәһеҙ януарҙар күренгеләй, ти. Имеш, улар кеше шикелле артҡы аяҡтарына баҫып атлай, ҡурҡыныс тыуһа, шул тиклем шәп йүгерә, ат менән дә ҡыуып етерлек түгел, ти, хатта.

— Был йән эйәһе, моғайын, «ҡар кешеһе»ләр,— тине бәғзеләр.

— Һуңғы ваҡытта уларҙың ишәйеүе, хаҡында күп һөйләйҙәр шул,— тип фараз итте икенсе берәүҙәр.

Дәүләкән милицияһы яр буйҙарын, әрәмәләрҙе тикшерҙе. Һәм... кешегә оҡшаған бер йән эйәһен эләктерҙе. Ике милиционер уны, алғы аяҡтарынан ҡултыҡлап, хәрби комиссариатҡа килтерҙе.

Хәрбиҙәр быға һис тә ғәжәпләнмәне, киреһенсә, ҡыуандылар ғына.

— «Ҡар кешеһе» түгел, беҙҙең законлы призывник был! — тинеләр. — 1983 йылдан бирле һалдат хеҙмәтенә барыуҙан баш тартып, ҡасып-боҫоп йөрөй.

Тәкәрҙә Ринат Янбаев донъяҡа! Ике ҡул кеҫәлә, ауыҙҙа сигарет, араҡыны талонһыҙ ҙа алырға көс-ҡеүәт етерлек, атай-әсәй ашата, кейендерә.

— Давай повесткағыҙҙы! Подпишусь, — тип, һалдатҡа китергә һүҙ биреп, повесткаға ҡул тамғаһы һуҡты ла урамға йүнәлде ул. Һәм башҡаса күренмәне. Бөгөнгәсә ғәйеп...

Янбаевтың сығып китеүенә күп тә үтмәне, милиционерҙар тағы берәүҙе ҡултыҡлап алып килделәр. Быныһы Раиил Хисаметдинов ине. 1969 йылда донъяға пәйҙә булған. Урта белемле. Һөнәре — электросварщик. Тик йыл ярым ҡулына ҡалаҡтан башҡа ҡорал тотҡаны юҡ. Ул да, Янбаев кеүек, повестка алды ла ғәйеп булды...

Закондар кенәгәһенә хәрби хеҙмәттән баш тартыусыларҙы өс йылға тиклем иркенән мәхрүм итеү хаҡында аҡҡа ҡара менән яҙылған. Шулай булғас, ни өсөн прокуратура, халыҡ суды был енәйәти хәлгә бармаҡ аша ҡарай һуң?

Әгәр Дим буйындағы әрәмәләрҙә быға са билдәһеҙ януарҙар йәки «ҡар кешеһе» йөрөй икән, тигән хәбәр ишетһәгеҙ, аптырамағыҙ, улар Дәүләкән яҡтарында тыуып-үҫкән ҡайһы бер егеттәрҙең Совет Армияһы сафтарында хеҙмәт итеүҙән баш тартып ҡасып йөрөүселәре булыр.

М. ҒИЛӘЖЕВ.

## Сәнғәт ҡорбанһыҙ булмай

(Педагогия фәндәре докторы Кәкре БӨКРИЕВ сығышы).

Хөрмәтле вә ғиззәтле иптәштәр һәм тәүәриштәр! Мин, Кәкре Бөкриев, үҙгәртеп ҡороу елдәре бөтөнләй кәкерәйтеп өлгөрмәҫ элек, үҙемдең иҫ китмәс аҡыллы ғилми уй-фекерем менән уртаҡлашмаҡсымын. Уларҙың әлеге яңырыу заманына маяҡ булып тормаһалар ҙа, таяҡ булыуына шигем юҡ.

Таяҡ тигәндәй, тәрбиә өлкәһендә уның әфтәрите бөттө. Быны хатта мин, кәкрене — төҙ, тураны — бөкрә итеп күреү буйынса бөйөк аҡыл эйәһе лә, яҡшы аңлайым. Тәрбиәүи эштә хәҙер яңы ысулдар эҙләп табыу минең бурыс. Шундай маҡсат менән Стәрлетамаҡта булып ҡайттым әле.

Бөтә республикалағы кеүек, унда ла видеотека, видеосалондар байтаҡ. Унда мине иң ныҡ ҡыуандырғаны — видео күрһәтеүселәрҙең бер үҙәккә буйһонмай, тырым-тырағай төрлө ойошмаларға ҡарауы булды. Шатлығымдан үрле-ҡырлы һикерҙем. Бәй, һикермәй, видеоларҙың бөтәһен дә бергә берләштергәс, төплө күҙәтеү аҫтында булалар бит улар. Ҡайһы берәүҙәрҙең «Быныһы ярамай, тегеһе ярамай», —тиешә башлауҙары бар. Ә контроль булмағас, рәхәт, видеосылар нимә теләй, шуны күрһәтә ала. Мәҫәлән, мин «Ашҡаҙар» ҡунаҡханаһында «Эммануэль» тураһында мәҙәктәр ҡараным. Иллә мәгәр, ҡала Советы башҡарма комитетының культура бүлегендә күрһәтелергә рөхсәт ителгән видеофильмдар исемлегендә «Эммануэль»дең «Э» хәрефен дә күрмәнем. Видеотекаларҙа ана ниндәй фильмдар: «Каратэ кун Фу», «Мистика», «Ҡот осҡос ҡурҡыныс», «16, 20, 21 йәштән өлкәндәр өсөн генә эротика»... Был фильмдарҙы бер генә ҡараһаң да, әллә ниндәй һөнәрҙәргә өйрәнергә мөмкин.

Әгәр Стәрлетамаҡта йәшәүсе Р. Кәбиров, Ш. Еникеевтар йылғыр, сос булмаһалар бүрек сәлдерә алырҙар инеме, В. Токарев машина алып шыла алыр инеме? Ә А. Шибаев, Р. Ғүмәров, А. Глазов, А. Ивановтар һуғыш суҡмарҙары булып китә алырҙар инеме? Әлеге маһир егеттәрҙең оҫталыҡтарын камиллаштырыуға видеофильмдарҙың аҙ ғына ярҙамы тейһә лә, минең шатлығымдың сиге юҡ.

Һеҙ, моғайын, был егеттәр арҡаһында күпме кеше яфа сигә, хатта эш ҡорбандарға уҡ барып етә,— тиерһегеҙ. Бик ихтимал. Әммә, нишләйһең, сәнғәт ҡорбанһыҙ булмай инде...

Кәкре БӨКРИЕВТЕҢ сығышын Ғ. ЯРУЛЛИН яҙып алды.

## Марсель Сәлимов
## ЕҪ
### Сатирик хикәйә

Фу-у... Ниндәй еҫ ул?...

Минең танау бик һиҙгер. Малай саҡта уҡ, әсәй тәмле нәмә бешергәнде биш саҡрымдан һиҙеп тора инем.

Үҫеп еткәс, был сифатымдың файҙаһы ныҡ тейҙе үҙемә. Ҡайҙа нимә еҫе сыҡҡанын шундуҡ самалап алдым.

Аҡса еҫен тойоп, нефть эшкәртеү заводына эшкә ингәйнем. Фу-у... Хөкүмәт юҡҡа ғына «за вредность» түләмәй икән. Бындай һаҫыҡта эшләмәҫ өсөн үҙең мең һумыңды бирерһең! Юҡ, нефть еҫе оҡшамай миңә. Ике кең танауымды тотоп йөрөнөм дә өсөнсө көндө табанымды ялтыраттым.

Моторҙар заводына барып керҙем. Ләкин унда ла эштән уңманым. Тимер еҫе башҡа тейҙе. Бөтөнләй миңрәүләнгәнсе, химзаводҡа күстем.

Ә унда эшләүсейҙәре үлем икән! Проходнойҙан үткәс тә, газға иҫереп йығылдым. Тәүбә, тәүбә, бында оҙаҡ буталһаң, токсикоманға әйләнерһең! Тиҙерәк тайҙым.

Шулай бер урындан икенсе урынға күсеп йөрөй-йөрөй, ҡалабыҙҙағы бөтә заводты ла урап сыҡтым. Тик береһендә лә төпләнмәнем

Завод еҫен яратмайым. Фу-у!... Һаҫыҡ...

— Миңә саф һауа кәрәк!

Черниковкаға барғас, шулай тип ҡысҡырғайным, эргәмә бер ағай килеп туҡтаны.

— Дөрөҫ, ҡустым,—тине ул, яурынымдан ҡағып, — Йәш булһаң да, башың бар икән. Әйҙә, бергәләп көрәшәйек!

— Нимә өсөн көрәшәбеҙ?

— Нисек инде «нимә өсөн»? —тине теге, ғәжәпләнеп. — Саф һауа өсөн!

— Ә-ә... Уның өсөн булһа, мин әҙер!

— Улайһа, ошо минутта яңы демократик «йәшел» блок барлыҡҡа килде, тип иҫәпләйек.

Мин шулай «неформал» булып киттем, һәм, ең һыҙғанып, эшкә тотондом. Иң элек «Химзаводты ябырға!» тигән өндәмәләр яҙып, подъезд ишектәренә йәбештереп сыҡтым. Унан һуң, квартир һайын йөрөп, кешеләрҙе митингығыа саҡырҙым.

Митингының нимә икәнен беләһегеҙҙер инде. Күргәнегеҙ барҙыр. Булмаһа, барып ҡарағыҙ. Тик бронежилет менән каска кейергә онотмағыҙ. Күрмәгәнегеҙҙе күрһәтеп ҡайтарырҙар, юғиһә!

Бына беҙ митингыға йыйылдыҡ. Халыҡ күп. Халыҡтан да күберәк милиция... Тик улар гражданский кейемдә. Ҡыҫҡа сәстәре генә һата үҙҙәрен.

— Иптәштәр, беҙ бөтәбеҙ ҙа саф һауаға һыуһаныҡ,—тинем мин, митингыны асып. — Химзавод үпкәләребеҙҙе ағыулай, ғүмеребеҙҙе ҡыҫҡарта...

Шул саҡ оло йәштәге бер ир һүҙемде бүлдерҙе:

— Беҙҙең химзавод кеше ғүмерен ҡыҫҡартмай, ҡустым, ә оҙонайта ғына. Сөнки ул шифалы дарыуҙар эшләп сығара.

Был хәбәр башыма кирбес менән тондорғандай тәьҫир итһә лә, ҡаушап ҡалманым.

— Провокацияға бирелмәгеҙ, иптәштәр,—тип ҡысҡырҙым бөтә көсөмә. — Үҙегеҙ күреп тораһығыҙ, аптекаларҙа дарыу юҡ. Был иптәш юрый хеҙмәтсәндәрҙе дезинформациялай. Консерватор!

— Эйе, мин консерва заводында тир түгәм,— тине теге тыныс ҡына. — Ә ҡатыным — химзаводта. Шуға мин уларҙың нимә эшләгәнен яҡшы беләм.

— Йә, улайһа, әйт: химзаводта, бәлки, кер порошогы ла яһайҙарҙыр?

— Кер порошогы ғына түгел, теш пастаһы менән шампунь дә сығаралар унда.

— Ә ҡайҙа һуң ул әйберҙәр?

— Уларҙы сит өлкәләргә оҙаталар...

— Бына-бына! Ситтәргә — дефицит продукция, ә беҙгә — һаҫыҡ газ еҫе! Фу-у...

Митингыла ҡатнашыусылар мине яҡлап:

— Долой химзавод! —тип ҡысҡырҙылар.

«Заводты ябырға» тигән талап менән халыҡтан ҡул тамғалары йыйҙым. Уларҙың бер данаһын—ҡала Советына, икенсеһен Верховный Советҡа илтеп бирҙем, ә өсөнсөһөн Берләшкән Милләттәр Ойошмаһына ебәрҙем. Химзаводты барыбер яптырттым.

Тәүге еңеүҙән дәртләнеп, йәмғәт эшмәкәрлегең тағы ла киңерәк йәйелдерҙем. Тырыша торғас, бөтә заводты яптырып бөтөрҙөм. Икмәк заводын да ҡалдырманым хатта. Ҡала уртаһында көйгән әпәй еҫе сығарып тормаһын!

Заводтарҙан һуң, фабрикаларға тотондом. Фабрикаларҙан һуң ГЭС-тарҙы, ТЭЦ-тарҙы, АЭС-тарҙы туҡтаттырҙым.

Ахырҙа ҡалабыҙ тып-тын, һауабыҙ тап-таҙа булып ҡалды. Кешеләр, һалҡын һәм ҡараңғы фатирҙарын ташлап, урманға күсеп китте.

Мин үҙем әле мәмерйәлә тороп ятам. Шундай рәхәт! Бер кем ҡамасауламай. Телевизор ҡарап та, газета уҡып та йән көймәй.

Рәҙиф ТИМЕРШИН

## ЙӘШ БЕЛГЕС

Беҙгә йәш агроном килде,
Шундай уңған, һәләтле!
Тиҙ үк үҙгәртеп ебәрҙе
Йәшәп килгән ғәҙәтте.

Профорг та тиҙ табылды,
Комсорг та һайланды.
Клуб бикле тора ине —
Был эш тә тиҙ яйланды.

«Ҡыҙыл тәре» йәмғиәте
Председателдән уңды.
Үҙешмәкәр түңәрәк тә
Шәп етәкселе булды.

Рәхәтләнеп тыңлай халыҡ
Доклад, лекцияһын да.
Гәзиткә маҡтап яҙҙылар
Спорт секцияһын да...

Был эштәр бит бөтәһе лә
Йәш белгескә йөкмәлгән,
Шундай уңған һәм
һәләтле —
Уҙҙырҙы ул күптәрҙән.

Тик бер кон ни ишетәбеҙ—
Киткән беҙҙән йәш белгес.
Баҡһаң, үҙенең төп эшен
Эшләй алмаған, имеш!

## Әйтелмәгән әйтемдәр

Серек ағасты үтмәҫ балта ла киҫә.

Ҡәкре бағананың күләгәһе лә кәкре.

Үгеҙҙән һөҙәлгән кәзәнән ҡурҡыр.

Һыйырҙы мөгөҙөнә ҡарап һайламайҙар.

Үшән атҡа ауыҙлыҡ кәрәкмәй.

Х. АЙТУҒАНОВ.

• Юмор

Һүҙһеҙ генә.

Ғ. МИРҒӘЛИМОВ һүрәте.

«Йәшлек»
ВЛКСМ-дың Башҡортостан Өлкә Комитеты органы

БЕҘҘЕН АДРЕС: 450079, Өфө, Октябрҙең 50 йыллығы урамы, 13, 8-се ҡат.
Телефондар: 23-46-38, 22-56-45.

Газета шишәмбе, кесаҙна, шәмбе көндәрендә башҡорт телендә сыға.

Индексы — 50604.

Редакторы Б. НАЗАРҒОЛОВ.

КПСС-тың Башҡортостан Өлкә Комитеты нәшриәте типографияһы.

П04307. Заказ № 505.